

## 문법 1 Grammatika 1 -(으)ㄴ

G32-1

Sifatga qo'shilib, aniqlovchi funksiyasini bajaradi. '있다' va '없다' fe'llariga yoki bu fe'llar ishtirok etilgan sifatlarga qo'shilganida '-는' ishlatiladi.

| 자음 (undosh) → -은 | 모음 (unli), 자음 (undosh) 'ㄹ' → -ㄴ |
|---|---|
| 작다 → 작은 | 크다 → 큰 |

- 가: 리한 씨, 배가 많이 아파요? Rihan, qorningiz qattiq og'riyaptimi?
  나: 네, 아까 **찬** 것을 많이 먹어서 그런 것 같아요.
  Ha, biroz oldin sovuq narsa ko'p yeganligim sababli shunday bo'lsa kerak.
- 가: 누가 지민 씨예요? Kim Jimin?
  나: 저기 키가 **작은** 사람이에요. Ana u yerdagi bo'yi past odam.
- 가: 이 근처에 **맛있는** 식당이 없어요? Bu yon-atrofda mazali taomlar tayyorlanadigan restorani yo'qmi?
  나: 서울 식당에 가 보세요. 불고기가 아주 맛있어요. Seuldagi restoranga borib ko'ring. Bulgogi juda mazali.
- 집이 **먼** 곳에 있는 사람부터 출발하세요. Uyi uzoq bo'lganlar birinchi bo'lib yo'lga chiqsin.



'-(으)ㄴ' grammatikasini tushundingizmi? Unda yuqorida ko'rsatilgan so'zlardan foydalangan holda dialogni tugallang.

2. 빈칸에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 '-(으)ㄴ'을 사용해서 대화를 완성하세요.
Bo'sh kataklarga to'g'ri keladigan so'zlarni <Namuna>dan tanlab '-(으)ㄴ' grammatikasidan foydalangan holda dialoglarni tugallang.

1) 가: 어느 식당에 갈까요? Qaysi restoranga boramiz?
   나: 저기 사람이 ________ 식당에 들어가요.

2) 가: 무슨 음식을 먹을까요? Nima yeymiz?
   나: 오늘은 추우니까 ________ 음식을 먹고 싶어요.

3) 가: 어디 아파요? Biror joyingiz og'riyaptimi?
   나: 아까 ________ 음식을 먹어서 배탈이 났어요.

보기
따뜻하다
차다
많다

정답 1) 많은 2) 따뜻한 3) 찬



Yanada ko'proq o'rganmoqchimisiz? '-(으)ㄴ' grammatikasidan foydalangan holda gap tuzing.

1. (시원하다, 물, 마시다) ________________.
2. (맛있다, 불고기, 먹다) ________________.
3. (친절하다, 사람, 만나다) ________________.

정답 1. 시원한 물을 마셔요 2. 맛있는 불고기를 먹어요 3. 친절한 사람을 만나요



## 대화 2 Suhbat 2

Track 101



Konu va Tuan samgyopsal(cho'chqa go'shti) haqida gaplashyapti. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

건우 투안 씨, 삼겹살을 좋아해요?
Tuan, siz Samgyopsalni yaxshi ko'rasizmi?

투안 네, 저는 한국 음식 중에서 삼겹살을 제일 좋아해요. 그런데 처음에는 식탁에서 고기를 구워서 먹는 것이 좀 신기했어요.
Ha, men Koreya taomlari orasida eng yaxshi ko'rganim Samgyopsal. Lekin avvaliga dasturxonda go'sht qovurib yeyilishini ko'rib hayron qolgan edim.

건우 그래요? 한국에서는 이렇게 먹는 음식이 많아요.
Rostdanmi? Koreyada bunday usulda tayyorlab yeyiladigan ovqatlar ko'p.

투안 우리 나라에서는 식탁 위에서 직접 요리를 하지 않아요. 그래서 한국에서 처음 고기를 먹을 때 식탁 위에 불이 있어서 너무 무서웠어요.
Mening vatanimda dasturxon ustida ovqat qilinmaydi. Shuning uchun Koreyaga kelib ilk marta go'sht yeganimda dasturxon ustida olovni ko'rib qo'rqib ketgan edim.

**중에서** orasida

Oldinda kelgan barcha narsalarni o'z ichiga olganini ifodalashda ishlatiladi.

- 저는 과일 중에서 딸기를 제일 좋아해요.
  Mevalar orasida eng yaxshi ko'rganim qulupnay.
- 투안 씨는 제 친구 중에서 키가 제일 커요.
  Mening do'stlarim orasida Tuanning bo'yi eng uzun.

**직접** shaxsan o'zi

- 환전을 하려면 직접 은행에 가야 해요.
  Valyuta almashtirmoqchi bo'lsangiz shaxsan o'zingiz bankka borishingiz kerak.
- 저는 음식을 사 먹지 않고 직접 요리해서 먹어요.
  Men ovqatni sotib olib yemasdan, shaxsan o'zim pishirib yeyman.



Bu safar siz Konu va Tuanning roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 두 사람은 지금 어디에 있어요? Konu va Tuan hozir qayerda?
2. 투안이 한국에서 제일 좋아하는 음식은 뭐예요?
   Tuanning Koreya taomlari ichida eng yaxshi ko'radigan taomi nima?





## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 — 재료 및 조리법 Masalliq va undan taom tayyorlash usuli

Keling, oziq-ovqat mahsulotlari va ulardan tayyorlash usullari bilan bog‘liq turli so‘zlarni ko‘rib chiqaylik.






Yuqorida o‘rgangan so‘zlar haqida yana bir bor o‘ylab ko‘rib, birgalikda vazifani bajarib ko‘raylik.




정답 ① ㉠ ⓓ, ② ㉢ ⓒ, ③ ㉣ ⓑ, ④ ㉡ ⓐ

## 문법 2 Grammatika 2 -아서/어서




Fe'lga qo'shilib, bosh gapda bayon qilinayotgan xatti-harakat ergash gapda ifoda qilinayotgan xatti-harakatga qaraganda vaqt bo'yicha oldin sodir bo'lishini anglatadi.

| ㅏ, ㅗ → -아서 | ㅓ, ㅜ, ㅣ va hokazo. → -어서 | 하다 → 해서 |
|---|---|---|
| 가다 → **가서**<br>만나다 → 만**나서** | 찍다 → 찍**어서**<br>내리다 → 내**려서** | 하다 → **해서**<br>요리하다 → 요리**해서** |

· 가: 오늘 저녁은 밖에 **나가서** 먹을까요? Bugun tushlikni uydan tashqarida qilamizmi?
  나: 아니요, 그냥 집에서 먹어요. Yo'q. Uyda yeylik.
· 가: 가족들에게 선물을 보냈어요? Oilangizga sovg'a yubordingizmi?
  나: 네, 옷을 **사서** 보냈어요. Ha, kiyim sotib olib yubordim.



### 비교해 보세요 Taqqoslab ko'ring

**✔ '-아서/어서' va '-고'**

'-아서/어서' va '-고' xatti-harakatning sodir bo'lish tartibini bildiradi. '-아서/어서' ikkita xatti-harakat bir-biri bilan bog'liq bo'lganida ishlatilib, o'timsiz fe'l yoki o'timli fe'llarning barchasi bosh gapda kelishi mumkin. Ammo '-고' ikkita xatti-harakatning sodir bo'lish tartibini bildirib, ushbu ikkita xatti-harakat bir-biri bilan bog'liq bo'lganida deyarli ishlatilmaydi va bosh gapda odatda o'timli fe'l qo'llaniladi.

· 밥을 먹어서 이를 닦아요.(X) 밥을 **먹고** 이를 닦아요.(O)
· 책을 **사서** 읽었어요.(O) 책을 사고 읽었어요.(X)
· 회사에 **가서** 일을 해요.(O) 회사에 가고 일을 해요.(X)



'-아서/어서' grammatikasini tushundingizmi? Yuqorida ko'rsatilgan so'zlardan foydalangan holda dialogni tugallang.

2. 그림을 보고 '-아서/어서'를 사용해서 대화를 완성하세요.
Rasmga qarab, '-아서/어서' grammatikasidan foydalangan holda dialoglarni tugallang.

1) 가: 양파는 어떻게 해요? Piyozni qanday pishiramiz?
나: ________________ 넣으세요.

2) 가: 이 음식은 어떻게 먹어요? Bu taom qanday yeyiladi?
나: ________________ 먹으면 돼요.

정답 1) 볶아서 2) 끓여서

### 유용한 표현 Foydali iboralar

**일할 맛이 나요.** Ishlash zavqi paydo bo'ldi.

가: 상여금을 받아서 기분이 좋네요. Rag'bat pulini olganingiz uchun kayfiyatingiz a'lo ko'rinadi.
나: 맞아요, **일할 맛이 나요.** To'g'ri, **ishlash zavqi paydo bo'ldi.**

## 활동 Amaliy mashg‘ulot

어제 저녁에 무슨 음식을 먹었어요? 〈보기〉처럼 이야기해 보세요.
Kecha kechqurun nima ovqat yedingiz? <Namuna>da ko‘rsatilganidek suhbat quring.




<Namuna>





가: 모니카 씨, 어제 저녁에 뭐 먹었어요?
Monika, kecha kechqurun nima ovqat yedingiz?

나: 집에서 고기를 구워서 먹었어요.
Uyda go‘sht qovurib yedim.

가: 맛있었어요?
Mazali edimi?

가: 네, 정말 맛있었어요.
Ha, juda mazali edi.

〈재료〉
Kerakli mahsulotlar



〈조리법〉
Ovqat tayyorlash usuli



# 특별한 날 먹는 음식

## Maxsus kunlarda yeyiladigan ana'naviy taomlar



여름철 중 가장 더운 때를 '복날'이라고 하는데 한국 사람들은 이때 삼계탕을 먹습니다. 여름에는 땀을 많이 흘려서 기운이 없는데 인삼, 밤, 마늘 같은 좋은 재료가 많이 들어간 삼계탕을 먹으면 힘이 나기 때문입니다. 여러분도 힘이 없는 여름 날 삼계탕을 드셔 보세요.

Yozning eng issiq vaqti "Poknal" deb nomlanadi va Koreyaliklar bu vaqtda Samgyetangni iste'mol qilishadi. Yozda ko'p ter chiqishidan kuch-quvvat bo'lmaydi shunga jenshen, kashtan va sarimsoq kabi ko'plab yaxshi masalliqlardan iborat Samgyetang iste'mol qilinsa kuch-quvvat paydo bo'ladi. Sizlar ham yozning issiq damlarida holsizlanganingizda va Samgyetangni yeb ko'ring.



한국 사람들은 생일에 무슨 음식을 먹을까요? 케이크도 먹고 맛있는 음식도 많이 먹습니다. 그런데 생일날 꼭 빠지지 않는 음식이 있습니다. 그것은 바로 미역국입니다. 미역국은 산모가 아기를 낳은 후 먹는 음식입니다. 그래서 생일에 미역국을 먹는 것은 낳아 주신 어머니의 은혜를 기억하고 감사한다는 의미가 있습니다.

Koreyslar tug'ilgan kunda qanday ovqat yeyishadi? Tort va mazali taomlar tanavvul qilishadi. Lekin tug'ilgan kunda albatta dasturxonga tortiladigan ovqat bor, u ham bo'lsa Miyokkukdir. Ushbu ovqatni ona farzandini dunyoga keltirgandan so'ng iste'mol qiladi. Shuning uchun ham tug'ilgan kunda Miyokkuk yeyish dunyoga keltirgan onasini qadrlab minnatdorchilik bildirish ma'nosini anglatadi.

### 함께 먹는 음식 Birgalikda iste'mol qilinadigan taomlar

한국에서는 밥과 국을 제외하고는 반찬이나 찌개와 같은 음식은 식탁 위에 놓고 밥을 먹는 사람들과 같이 먹습니다. 식탁 위에서 고기를 구워 먹거나 찌개를 끓여 먹을 때에는 각자의 접시에 덜어서 먹으면 됩니다.

Koreyada guruch va sho'rvadan tashqari, gazaklar va quyuq sho'rva kabi taomlar stol ustiga tortilib birga yeyiladi. Stol ustida go'shtni pishirib yeganda yoki quyuq sho'rvani qaynatib yeganda har bir kishi o'zining idishiga alohida solib yeyishi mumkin.





# EPS-TOPIK 듣기 EPS-TOPIK Eshitish



1 va 2-topshiriqlardagi rasmga qarab to‘g‘ri gapni tanlang. Diqqat  bilan tinglang va mos keluvchi javobni tanlang.



[1~2] 다음 그림을 보고 알맞은 대답을 고르십시오.
Quyidagi rasmlarga qarab to‘g‘ri javobni tanlang.

Track 102

1. 이것은 무엇입니까? Bu nima?

① ② ③ ④

2. 지금 무엇을 합니까? Hozir nima qilyapsiz?

① ② ③ ④



Quyidagi suhbatni tinglang va savolga to‘g‘ri keladigan javobni tanlang. Suhbatni eshitishdan avval namuna mazmuni bilan tanishib chiqing.

[3~5] 이야기를 듣고 질문에 알맞은 대답을 고르십시오.
Suhbatni eshitib savollarga to‘g‘ri javobni tanlang.

3. 이 사람은 왜 한국 음식을 좋아합니까? Bu odam nima uchun Koreya ovqatini yaxshi ko‘radi?

① 한국 음식은 시고 답니다. ② 한국 음식은 맵지 않습니다.
③ 한국 음식은 맵지만 맛있습니다. ④ 한국 음식은 싱겁지만 맛있습니다.

4. 무슨 음식에 대한 설명입니까? Qaysi ovqat haqida gap bormoqda?

① 불고기 ② 비빔밥
③ 김치찌개 ④ 된장찌개

5. 이 사람이 여름에 먹는 음식이 아닌 것은 무엇입니까?
Bu odamning yozda yemaydigan ovqati nima?

① 냉면 ② 삼계탕
③ 삼겹살 ④ 콩국수

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. ① 남: 양파입니다. Bu piyoz. ② 남: 당근입니다. Bu sabzi.
   ③ 남: 감자입니다. Bu kartoshka. ④ 남: 생선입니다. Bu baliq.
2. ① 여: 생선을 굽습니다. Baliqni pishiraman. ② 여: 생선을 튀깁니다. Baliqni qovuraman.
   ③ 여: 생선을 삶습니다. Baliqni qaynataman. ④ 여: 생선을 볶습니다. Baliqni aralashtiraman.
3. 남: 수피카 씨는 한국 음식을 좋아해요? Supika, Koreya taomlarini yaxshi ko'rasizmi?
   여: 네, 정말 좋아해요. 한국 음식은 맵지만 맛있어요.
   Ha, juda yaxshi ko'raman. Koreya taomlari achchiq, lekin mazali.
4. 여: 김치찌개는 어떻게 만들어요? Kimchichigeni qanday qilib pishirsa bo'ladi?
   남: 먼저 김치를 볶으세요. 그리고 물을 넣고 끓이면 돼요.
   Avval kimchi aralashtiriladi, so'ng suv solib qaynatiladi.
5. 남: 수진 씨는 요즘처럼 더운 여름에 보통 뭘 먹어요?
   Sujin, hozirgidek issiq yoz kunlarida odatda nima yeysiz?
   여: 저는 시원한 냉면이나 콩국수를 자주 먹어요. 그리고 힘이 없을 때는 삼계탕도 먹어요.
   Men yaxna nengmyon yoki kongkuksuni tez-tez yeb turaman va kuch-quvvatsiz bo'lganimda samgyetang ham yeyman.

정답 1. ② 2. ① 3. ③ 4. ③ 5. ③



## 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar L-32

1. 대화를 듣고 질문에 알맞은 것을 고르십시오.
   Suhbatni tinglab, savolga to'g'ri javob bering.

   남자가 주문한 것은 무엇입니까?
   Yigit nimani buyurtma qildi?

   ① 비빔밥 1인분하고 불고기 1인분 ② 비빔밥 1인분하고 불고기 2인분
   ③ 불고기 2인분하고 공깃밥 한 그릇 ④ 불고기 2인분하고 공깃밥 두 그릇

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 여: 어서 오세요. 뭘 드릴까요? Xush kelibsiz, nima buyurtma qilasiz?
   남: 여기 불고기 1인분하고 비빔밥 하나 주세요. 그리고 공깃밥도 하나 주시고요.
   Bir kishilik bulgogi va bitta pibimpap bering. Keyin qaynatilgan guruch ham bering.
   여: 손님, 불고기는 2인분 이상만 돼요. Mehmon, bulgogini ikki kishidan oshiq insongina buyurtma.
   남: 그럼 불고기만 2인분 주세요. 공깃밥 두 그릇하고요.
   Unday bo'lsa, faqat ikki kishilik bulgogi va ikkita qaynatilgan guruch bering.

정답 1. ④



# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1 va 2-topshiriqda rasmga qarab, unga mos keluvchi gap tanlanadi. 3-topshiriqda esa matnni o‘qib, uning mazmuniga hamohang gap belgilanadi. Savollarni o‘qib, eng mos bo‘lgan javobni aniqlang.

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오. Quyidagi rasmga qarang va mos keluvchi gapni tanlang.

1. ① 식탁이 큽니다. ② 컵이 필요합니다.
③ 그릇이 많습니다. ④ 음식이 뜨겁습니다.

2. 
① 당근을 볶고 있습니다. ② 계란을 삶고 있습니다.
③ 감자를 튀기고 있습니다. ④ 라면을 끓이고 있습니다.

3. 다음 질문에 답하십시오. Quyidagi savollarga javob bering.

한국 사람들은 식사를 할 때 밥과 함께 국이나 찌개, 그리고 여러 가지 반찬을 같이 먹어요. 이때 밥하고 국, 찌개는 숟가락으로 먹고 반찬은 젓가락으로 먹어요.

Koreyaliklar taom iste’mol qilayotganida guruch bilan birgalikda sho‘rva, go‘sht va turli xil salatlarni birga tanavvul qilishadi. Shunday paytda guruch va sho‘rvani qoshiq bilan, salatlarni esa tayoqcha bilan iste’mol qilishadi.

위 글의 내용과 같은 것을 고르십시오. Yuqoridagi matnning mazmuniga mos keluvchi javobni aniqlang.

① 한국 사람들은 보통 빵과 우유를 먹어요.
② 한국 사람들은 국을 먹을 때 숟가락을 사용하지 않아요.
③ 한국 사람들은 식사할 때 숟가락과 젓가락을 모두 사용해요.
④ 한국 사람들은 숟가락과 젓가락을 한 손에 같이 잡고 밥을 먹어요.



Navbatdagi topshiriqda taom tayyorlash usuli haqidagi matnni o‘qib, savollarga javob bering. O‘tilgan darslarda o‘rganganlaringizni yodga olib, topshiriqni bajaring.

[4~5] 다음 글을 읽고 물음에 답하십시오. Quyidagi matnni o‘qing va savollarga javob bering.

〈재료 Mahsulotlar〉

김치 300g, 돼지고기 100g, 양파 1개, 파 조금, 식용유 조금
Kimchi 300g, cho‘chqa go‘shti 100g, 1 ta piyoz, ozgina ko'k piyoz, ozgina o‘simlik yog‘i

〈조리 방법 Tayyorlash usuli〉

1. 김치하고 돼지고기를 적당하게 써세요. Kimchi va cho‘chqa go‘shtini kerakli hajmda to‘g‘rang.
2. 김치하고 돼지고기를 냄비에 넣고 식용유를 조금 넣어서 볶으세요.
Kimchi va cho‘chqa go‘shtini qozonga solib, ustiga ozgina o‘simlik yog‘ini qo‘shib qo‘vuring.
3. 냄비에 물을 넣고 끓이세요. Qozonga suvni solib qaynating.
4. 물이 끓으면 양파와 파를 넣으세요. Suv qaynagandan so'ng, piyoz va ko‘k piyozni soling.

4. 이 음식에 들어가지 않는 재료는 무엇입니까? Ushbu taom tarkibiga qaysi mahsulot kirmaydi?

①  ② 

③  ④ 

5. 읽은 내용과 같은 것을 고르십시오. O'qigan matningiz mazmuniga mos javobni belgilang.

① 물과 김치를 같이 넣고 끓여야 돼요.
② 김치하고 돼지고기는 따로 볶아야 돼요.
③ 양파하고 파는 돼지고기하고 같이 넣어요.
④ 김치하고 돼지고기를 볶은 후에 물을 넣으면 돼요.

정답 1. ④ 2. ① 3. ③ 4. ③ 5. ④



## 확장 연습 O'qish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~2] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo'sh kataklar o'rniga eng mos keluvchi javobni toping.

1. 저는 음악 듣는 것을 좋아합니다. 운동을 할 때는 신나고 __________ 음악을 듣고 자기 전에는 조용한 음악을 즐겨 듣습니다.
Men musiqa tinglashni yoqtiraman. Sport bilan shug'ullanayotganimda quvnoq va sho'x musiqani tinglasam, uxlashdan avval sokin musiqalarni maroq bilan tinglayman.

① 슬픈 ② 빠른
③ 피곤한 ④ 우울한

2. 저는 일요일마다 테니스를 칩니다. 테니스를 치면서 한국 사람들을 많이 만납니다. 서로 취미가 _________ 쉽게 친해질 수 있습니다.
Men har yakshanbada tennis o'ynayman. Tennis o'ynash davomida ko'plab koreyslarni uchrataman. Bir-birimizning sevimli mashg'ulotimiz o'xshash bo'lgani uchun osonlik bilan do'stlashib keta olamiz.

① 같으면서 ② 같으니까
③ 많으면서 ④ 많으니까

정답 1. ② 2. ②



# 송편을 만드는 체험도 할 수 있어요

O‘z qo‘lingiz bilan Songpyon tayyorlab ko‘rsangiz ham bo‘ladi

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta’lim maqsadi** Taxmin qilish, rejalar haqida gaplashish
- **Grammatika** −겠−, −는
- **Yangi so‘z va ifodalar**
  Oy kalendari bo‘yicha Yangi yil, Koreya hosil bayrami
- **Ma’lumot va madaniyat** Koreyadagi bayramlar



## 대화 1 Suhbat 1





Quyida Rihan va Jihunning suhbati berilgan. Avval suhbatni ikki marta tinglang, so‘ng takrorlang.

투안 지훈 씨, 설날에 고향에 잘 다녀왔어요?
Jihun, yangi yil(oy kalendari bo‘yicha)da vataningizga yaxshi borib keldingizmi?

지훈 네, 오랜만에 가족들을 봐서 정말 좋았어요. 리한 씨는 설날에 뭐 했어요?
Ha, uzoq vaqtdan keyin oilam bilan uchrashganimga juda xursand bo‘ldim. O‘zingiz Yangi yilda nima qildingiz?

리한 한국 친구 집에 가서 떡국도 먹고 윷놀이도 했어요.
Men koreys do‘stimning uyiga mehmonga borib ham Tokguk yedim, ham yunnori (tayoqchali o‘yin) o‘ynadim.

지훈 재미있었겠어요.
Qiziqarli bo‘lgan bo‘lsa kerak.

리한 네, 정말 재미있었어요. 그리고 친구 부모님께 세배도 하고 세뱃돈도 받았어요.
Ha, juda ham qiziqarli bo‘ldi. Keyin do‘stimning ota-onasiga yangi yil ta’zimi qilib, yangi yil sovg‘asi tariqasida pul ham oldim.

지훈 우와, 정말 특별한 경험을 했네요. 정말 좋았겠어요.
Oho, judayam o‘ziga xos tajriba ortiribsiz-da! Rostan ham yaxshi bo‘libdi.

**오랜만** uzoq vaqtdan keyin
Ma’lum voqea ro‘y bergandan so‘ng, yana o‘sha voqea ro‘y berishigacha bo‘lgan vaqt oralig‘ida ko‘p vaqt o‘tganida ishlatiladi.
- 오랜만에 초등학교 때 친구를 만났어요.
  Uzoq vaqtdan keyin boshlang‘ich maktab paytidagi do‘stim bilan uchrashdim.
- 가: 투안 씨, 오랜만이에요.
  Tuan, ko‘rishmaganimizga ham ancha bo‘ldi.
  나: 네, 2년 만에 뵙네요.
  Ha, 2 yil deganda uchrashyapmiz.



**경험** tajriba
- 이 회사에서 일한 것은 저에게 좋은 경험이었어요.
  Bu kompaniyada ishlaganim menga yaxshi tajriba bo‘ldi.
- 여행을 하면 많은 경험을 할 수 있어요.
  Sayohat qilsangiz har xil turdagi yaxshi tajribalarga ega bo‘lasiz.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 지훈 씨는 설날에 어디에 갔어요? Jihun yangi yilda qayerga bordi?
2. 리한 씨는 설날에 무엇을 했어요? Rihan yangi yilda nima qildi?

정답 1. 고향 2. 한국 친구 집에 가서 떡국도 먹고 윷놀이도 했어요.





## 어휘 1 Yangi so‘zlar 1 — 설날 Oy kalendari bo‘yicha Yangi yil



Keling, yangi yil  bilan bog‘liq turli so‘zlarni ko‘rib chiqaylik.


한복을 입다
koreys milliy libosi - hanbokni kiymoq


세배하다
ta'zim qilmoq


덕담을 하다
yaxshi tilaklar qilmoq


덕담을 듣다
yaxshi tilaklarni eshitmoq


세뱃돈을 주다
yangi yilda beriladigan pulni bermoq


세뱃돈을 받다
yangi yilda beriladigan pulni olmoq


떡국을 먹다
koreys milliy taomi Tokgukni yemoq


윷놀이를 하다
koreys milliy o'yini - yunnorini o'ynamoq



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

**1. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.** Rasmga qarang va unga mos keluvchi so‘zlarni birlashtiring.

① •  • ㉠ 윷놀이를 하다

② •  • ㉡ 세배하다

③ •  • ㉢ 한복을 입다

④ •  • ㉣ 세뱃돈을 받다

⑤ •  • ㉤ 떡국을 먹다

정답 ①-㉢ ②-㉣ ③-㉤ ④-㉡ ⑤-㉠



## 문법 1 Grammatika 1 -겠-

G33-1

Fe'l yoki sifatga qo'shilib, gapirilayotgan vaqtdagi vaziyat yoki holat taxmin qilinganda qo'llaniladi.
(※ O'tgan zamonda sodir bo'lgan ish haqida taxmin qilganda '겠' dan oldin '았/었–' ishlatiladi.)

- 가: 설날에 한국 친구 집에 초대를 받았어요. Yangi yilda koreys do'stimning uyiga taklif qilindim.
  나: 정말 **좋겠어요**. Juda yaxshi bo'libdi.
- 가: 요즘 일이 많아서 너무 바빠요. So'nggi kunlarda ishim ko'p bo'lganligi uchun juda bandman.
  나: 일이 많아서 **힘들겠어요**. Ishingiz ko'p bo'lganligi uchun sizga juda qiyin bo'lsa kerak.
- 가: 어제 제 생일 파티를 했는데 친구들이 많이 왔어요. Kecha tug'ilgan kunimni nishonlagan edim, do'stlarim ko'p kelishdi.
  나: 선물도 많이 **받았겠어요**. Sovg'alar ham ko'p olgan bo'lsangiz kerak.



**비교해 보세요** Taqqoslab ko'ring

### ✔ '–겠–' va '–(으)ㄹ 거예요'

'–겠–' va '–(으)ㄹ 거예요' gap egasining niyatini bildirishda yoki biron-bir ish haqida taxmin qilinganda qo'llaniladi. Niyat ma'nosida ishlatilgan holatlarda gapning egasi 1-shaxs bo'lib kelganida '–겠–' va '–(으)ㄹ 거예요' ning ikkalasi ham niyatni bildiradi. Taxmin ma'nosida ishlatilganida esa 2-shaxs va 3-shaxs bilan birga qo'llaniladi. Taxminning asosi so'zlovchining shaxsiy fikri bo'lgan holatlarda '–겠–' ishlatilib, xolisona fikr bildirilganida; umumiy ma'lumot haqida gapirilganida esa '–(으)ㄹ 거예요' ishlatiladi.

· 바루 씨가 야근을 하겠어요.(X)/**할 거예요**.(O) · 이 스위치를 누르면 불이 켜지겠어요.(X)/**켜질 거예요**.(O)



'–겠–' grammatikasini tushundingizmi? Unda to'g'ri javobni tanlab, dialogni tugallang.

2. 대화를 읽고 맞는 대답을 고르세요. Dialoglarni o'qib, to'g'ri javobni tanlang.

1) 가: 요즘 일이 너무 많아요. So'nggi vaqtda ishim juda ko'p.
나: ______________________.

① 바쁘겠어요 ② 바빴겠어요

2) 가: 지난주에 제주도로 여행을 다녀왔어요. O'tgan haftada Jeju oroliga sayohatga borib keldim.
나: ______________________.

① 정말 재미있겠어요 ② 정말 재미있었겠어요

정답 1) ① 2) ②



Yanada ko'proq o'rganmoqchimisiz? '–겠–' grammatikasidan foydalangan holda gaplarni tugallang.

1. 가: 김밥을 만들었어요. 좀 드세요.
나: ______________________.

2. 가: 친구한테서 생일 선물을 받았어요.
나: ______________________.

3. 가: 밖에 눈이 많이 오네요.
나: ______________________.

4. 가: 어제 너무 더워서 잠을 못 잤어요.
나: ______________________.

 1. 맛있겠어요 2. 좋겠어요 3. 날씨가 춥겠어요 4. 피곤하겠어요



## 대화 2 Suhbat 2






Heong va Supika Chusok bayrami haqida suhbatlashmoqda. Ular nima haqida gaplashayotganini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

흐 엉 수피카 씨, 추석 연휴에 뭐 할 거예요?
Supika, Chusok(hosil bayrami) ta'tilida nima qilmoqchisiz?

수피카 글쎄요. 아직 잘 모르겠어요. 흐엉 씨는요?
Bilmasam. Hali bilmayman. O'zingizchi?

흐 엉 저는 친구들하고 경복궁에 가려고 해요. 거기에서 고향에 못 가는 사람들을 위해서 여러 가지 행사를 해요.
Men do'stlarim bilan Kyongbokgung qasriga bormoqchiman. U yerda vataniga bora olmaydigan odamlar uchun har xil tadbirlar o'tkaziladi.

수피카 그래요? 가면 뭘 할 수 있어요?
Rostdanmi? U yerga borsa nima qilsa bo'ladi?

흐 엉 한국의 전통 놀이도 할 수 있고 송편을 만드는 체험도 할 수 있어요. 수피카 씨도 같이 가요.
Koreyaning milliy o'yinlarini o'ynasa ham bo'ladi. O'z qo'lingiz bilan Songpyon tayyorlasangiz ham bo'ladi. Siz ham men bilan birga yuring, boramiz.

> **연휴** dam olish
> Uzoq muddatli dam olish kunlari. (Ayniqsa yangi yil - 'Sollal', hosildorlik bayrami - 'Chusok' bayramlarida uzoq muddatli ta'tilga chiqishadi)
> · 연휴에 여행 온 가족들이 많이 있어요.
> Dam olish kunlarida oilasi bilan sayohatga kelganlar ko'pmi?
> · 이번 주에는 금요일이 공휴일이라서 사흘 동안 연휴예요.
> Bu hafta juma kuni dam olish kuni bo'lgan uchun 4 kun davomida dam olamiz.

> **행사** tadbir
> · 어린이날이 되면 어린이를 위해서 여러 가지 행사가 열려요.
> Bolalar kunida bolalar uchun har xil tadbirlar o'tkaziladi.
> · 지난 연말에 우리 회사에서는 직원들을 위해서 여러 행사를 준비했어요.
> O'tgan yili yil oxirida bizning kompaniyamiz o'z xodimlari uchun har xil tadbirlarni uyushtirdi.



Bu safar siz Supika va Heongning roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 흐엉 씨는 추석에 뭘 하려고 해요? Heong Chusokda nima qilmoqchi?
2. 경복궁에는 어떤 행사가 있어요? Kyongbokgung qasrida qanday tadbirlar bo'ladi?

정답 1. 경복궁에 가려고 해요. 2. 한국의 전통 놀이와 송편을 만들 수 있어요.



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 추석 Koreya hosil bayrami

Keling, Chusok bayrami bilan bog‘liq iboralarni ko‘rib chiqaylik.




고향에 내려가다
vataniga bormoq




친척집에 가다
qarindosh-urug‘ning uyiga bormoq



차례를 지내다
yaqinlari ruhiga atab dasturxon bezamoq



절하다
ta’zim qilmoq



성묘하다
qabrni ziyorat qilmoq



송편을 만들다
koreys milliy shirinligi songpyonni tayyorlamoq



보름달을 보다
to'lin oyni ko‘rmoq



소원을 빌다
tilak tilamoq



Yuqorida o‘rgangan so‘zlarni yodga olib, birgalikda vazifani bajarib ko‘raylik.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmga to‘g‘ri keladigan iborani <Namuna>dan tanlab qo‘ying.




1)




2)



3)



4)



5)

6)



7)

8)

보기

차례를 지내다 친척집에 가다 성묘하다 송편을 만들다
보름달을 보다 소원을 빌다 절하다 고향에 내려가다

정답 1) 고향에 내려가다 2) 친척집에 가다 3) 절하다 4) 송편을 만들다
5) 차례를 지내다 6) 성묘하다 7) 보름달을 보다 8) 소원을 빌다

## 문법 2 Grammatika 2 -는




Fe'lga qo'shilib, aniqlovchi vazifasini bajaradi. Xatti-harakat hozirgi zamonda sodir bo'layotganini bildiradi.
(※ Fe'l 'ㄹ' bilan tugasa, 'ㄹ' ishlatilmaydi. Misol uchun 살다 → 사는)

· 가: 한국 사람들은 명절에 보통 뭐 해요? Koreyslar bayramda odatda nima qilishadi?
  나: 고향에 **내려가는** 사람이 많아요. Ona shahriga ketadigan odamlar ko'p.
· 가: 지금 듣는 노래가 뭐예요? Hozir eshitayotgan ashulangiz nima?
  나: 요즘 한국에서 **유행하는** 노래예요. So'nggi vaqtda Koreyada mashhur bo'lgan ashulani eshityapman.
· 가: 바루 씨는 무슨 일을 하세요? Baru, nima ish qilasiz?
  나: 저는 가구를 **만드는** 일을 해요. Men mebel tayyorlash bilan shug'ullanaman.



'-는' grammatikasini tushundingizmi? Unda <Namuna>dan to'g'ri keladigan so'zlarni tanlab, dialogni tugallang.

2. 빈칸에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 대화를 완성하세요.
Bo'sh kataklar o'rniga mos keluvchi so'zlarni <Namuna>dan tanlab, dialoglarni tugallang.

1) 가: 안녕하세요. 저는 한국건설에 ______________ 아딧입니다.
   나: 반갑습니다. Siz bilan tanishganimdan xursandman.

2) 가: 요즘 날씨가 참 따뜻하지요? So'nggi kunlarda havo juda iliq-a?
   나: 네, 그래서 밖에서 ______________ 사람이 많네요.

3) 가: 바루 씨는 어떤 일을 하세요? Baru, siz nima ish bilan shug'ullanasiz?
   나: 저는 가구를 ______________ 일을 해요.

보기 만들다 다니다 운동하다

정답 1) 다니는 2) 운동하는 3) 만드는

### 유용한 표현 Foydali iboralar

입에 잘 맞아요. Ta'bimga mos keladi.

가: 한국 음식이 매워서 먹기 힘들지요?
Koreya taomi achchiq bo'lganligi uchun uni iste'mol qilish qiyin bo'lsa kerak-a?
나: 아뇨, **입에 잘 맞아요.** Yo'q, **ta'bimga mos keladi.**



## 활동 Amaliy mashg‘ulot

다음을 읽고 질문에 답하세요. Quyidagi matnni o‘qib, savollarga javob bering.

지난주 금요일은 설날이었습니다. 저는 설날에 한국 친구 집에 초대를 받아서 친구의 집에 갔습니다. 친구의 할아버지와 할머니는 한복을 입고 계셨습니다. 저는 할아버지와 할머니, 친구의 부모님께 절을 했습니다.

한국에서는 설날에 어른들께 절을 하면서 새해 인사를 드리는데 이것을 ‘＿＿＿㉠＿＿＿’(이)라고 합니다. 절을 한 후에 가족들이 모여서 같이 떡국을 먹었습니다. 한국에서 처음 먹어 봤는데 정말 맛있었습니다. 그리고 친구의 가족과 함께 윷놀이를 하면서 즐거운 하루를 보냈습니다.

O‘tgan hafta juma kuni yangi yil bayrami edi. Men yangi yilda koreys do‘stimning uyiga taklif qilinganim uchun uning uyiga bordim. Do‘stimning bobosi va buvisi hanbok kiyib olishgan edi. Men bobo, buvi va do‘stimning ota-onasiga ta’zim qildim.

Koreyada Yangi yilda kattalarga ta’zim qilib, yangi yil bilan tabriklanadi, bu ‘＿㉠＿’. deb ataladi. Ta’zim qilib bo‘lgandan so‘ng, oila a’zolari yig‘ilib birga tokkuk (guruchli nondan tayyorlangan sho‘rva) yedik. Koreyada tokkukni birinchi marta yeb ko‘rishim edi, juda mazali edi. Bundan tashqari, do‘stimning oilasi bilan birga yut o‘ynini o‘ynab, kunimiz juda qiziq o‘tdi.

1. ㉠에 들어갈 말로 알맞은 것을 고르세요. ㉠ to‘g‘ri keladigan so‘zni tanlang.

① 덕담　　② 세배　　③ 성묘　　④ 차례

2. 위의 내용과 같으면 ○, 다르면 x 에 표시하세요.
Yuqoridagi matn mazmuniga to‘g‘ri bo‘lsa O, noto‘g‘ri bo‘lsa X belgisini qo‘ying.

1) 한국에서는 설날에 떡국을 먹습니다.　　O　×
2) 한국에서는 새해 인사를 할 때 절을 합니다.　　O　×
3) 이 사람은 설날에 한국 친구를 집으로 초대했습니다.　　O　×

정답 1. ② 2. 1) O 2) O 3) X

# 한국의 명절

## Koreyadagi bayramlar

### 설날 Yangi yil-Sollal (oy kalendariga ko'ra 1-yanvar)



설날은 음력 1월 1일로 한 해가 시작되는 것을 축하하면서 기념하는 날입니다. 가족들이 모여서 차례를 지내고 어른들께 세배를 합니다. 세배를 하면 어른들이 덕담을 해 주시고 세뱃돈을 주시기도 합니다. 그리고 설날에는 "새해 복 많이 받으세요"라는 인사를 합니다.

Yangi yil-Sollal bayrami oy kalendariga ko'ra 1-yanvar bo'lib, yangi yil boshlanishini tabriklab nishonlaydigan kundir. Ushbu kunda oila a'zolari yig'ilishib ovqat tayyorlashadi, dasturxon bezashadi va kattalarga ta'zm qilishadi. Yoshlar yoshi katta kishilarga ta'zim qilsa, kattalar ularni duo qilib yangi yil sovg'asi sifatida pul berishadi. Ushbu kunda asosan, 'tokkuk'(guruchli xamir solingan sho'rva) yeyishadi. Shuningdek, Sollal bayramida "새해 복 많이 받으세요" (Yangi yilingiz muborak bo'lsin) deb bir-birlariga tilaklar bildirishadi.

### 정월대보름 Jongvol Deborm



정월대보름은 음력 1월 15일로 새해 첫 보름달이 뜨는 날입니다. 사람들은 다섯 가지 곡식으로 지은 오곡밥과 말린 나물을 요래해서 먹습니다. 그리고 땅콩이나 호두 등 껍질이 딱딱한 견과류를 먹는데, 이를 '부럼'이라고 합니다. 부럼을 깨 먹으면 몸에 부스럼이 생기지 않는다는 이야기가 있습니다.

Jongvol Deborm - oy kalendariga ko'ra 15-yanvar yangi yilning birinchi oy to'lishgan kunidir. Ushbu kunda koreyslar besh xil don-guruch mahsulotlaridan tayyorlangan 'Ogokpap'(오곡밥)va quritilgan ko'katlardan taomlar pishirib iste'mol qilishadi. Yer yong'oq yoki yong'oq kabilarga o'xshagan po'stlog'i qalin quruq mevalarni yeyishadi, buni 'Purom'(부럼) deb atashadi. Puromni chaqib yesa, tanaga chipqon chiqmaydi deyishadi.

### 추석 Chusok (Shukurona bayrami)



추석은 음력 8월 15일로 '한가위'라고도 합니다. 추석에도 성묘를 하고 차례를 지내는데, 추석에는 갓 수확한 쌀로 쌀밥을 짓고 송편을 만들어서 먹습니다. 그리고 밤에는 보름달을 보면서 소원을 빕니다. 추석의 대표적인 놀이로는 '강강술래'가 있는데 이는 밤에 달 아래 여성들이 동그랗게 손을 잡고 노래를 부르면서 빙글빙글 도는 놀이입니다.

Chusok - oy kalendariga ko'ra 15-avgustga to'g'ri kelib, 'Hangavi(한가위)'deb ham ataladi. Chusok bayramida ajdodlar qabri ziyorat qilinib, ular ruhiga dasturxon bezab hurmat bajo keltiriladi. Chusokda yangi hosildan bo'lgan guruchdan 'ssalpap'(bug'da qaynatilgan guruch) va songpyon (bug'da guruchdan tayyorlangan qiymali non) tayyorlanadi va iste'mol qilinadi. Shu kuni tunda to'lin oyga qarab tilaklar qilinadi. Chusokda 'kangkangsulle(강강술래)' degan o'yin bor, tunda qizlar oy shulasi ostida aylana bo'lib, qo'l ushlashib qo'shiq kuylanadi.



1-2-3-topshiriqlardagi suhbatni tinglang va to‘g‘ri keladigan javobni tanlang. Diqqat bilan eshitib mos keladigan javobni tanlang.

[1~3] 이야기를 듣고 질문에 알맞은 답을 고르십시오.
Suhbatni eshitib savollarga javob bering.




1. 남자는 설날 연휴에 무엇을 했습니까?
Yigit yangi yil-Sollaldagi dam olish kunida nima qildi?

① 떡국을 먹었습니다. ② 집에 혼자 있었습니다.
③ 세배를 받았습니다. ④ 친구하고 영화를 봤습니다.

2. 한국 사람들이 추석에 하는 일과 관계 없는 것을 고르십시오.
Koreyslarning Chusokda qiladigan ishi bilan aloqasi yo‘q bo‘lgan narsani tanlang.

① 고향에 갑니다. ② 세배를 합니다.
③ 차례를 지냅니다. ④ 맛있는 음식을 먹습니다.

3. 두 사람은 무엇에 대해 이야기하고 있습니까?
Ular nima haqida suhbatlashyapti?

① 명절에 먹는 옷 ② 명절에 하는 인사
③ 명절에 입는 음식 ④ 명절에 하는 놀이



Quyidagi suhbatni tinglang va savolga mos keluvchi javobni tanlang. Suhbatni eshitishdan avval namuna mazmuni bilan tanishib chiqing.

[4~5] 하나의 이야기를 듣고 두 개의 질문에 대답하십시오.
Bir suhbatni tinglab, ikki xil savollarga javob bering.

4. 여자는 왜 추석에 고향에 안 내려갑니까?
Qiz nega Chusokda uyiga bormadi?

① 일을 해야 돼서 ② 연휴가 너무 짧아서
③ 고향이 너무 멀어서 ④ 기차표가 다 팔려서

5. 두 사람은 추석 연휴에 무엇을 할 것입니까?
Ular Chusokda nima qilmoqchi?

① 집에서 쉴 것입니다. ② 같이 일을 할 것입니다.
③ 콘서트에 갈 것입니다. ④ 영화를 보러 갈 것입니다.

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. 여: 투안 씨는 설날 연휴에 뭐 했어요? Tuan, yangi yil-Sollal dam olish kunlarida nima qildingiz?
   남: 친구 집에 가서 어른들께 세배도 하고 떡국도 먹었어요.
   Do'stimning uyiga borib yoshi kattalarga ta'zim qildim va Tokkuk yedim.
2. 여: 한국 사람들은 추석에 보통 뭐 해요? Koreyslar Chusokda odatda nima qilishadi?
   남: 고향에 내려가는 사람들이 많아요. 고향에 가서 가족들과 맛있는 음식도 먹고 차례도 지내요.
   Tug'ilgan maskanlariga boradigan odamlar ham ko'p. Ular oila a'zolari bilan birga mazali taomlarni iste'mol qilib, ota-bobolari ruhiga marosim o'tkazishadi.
3. 여: 명절에 가족들이 만나서 하는 놀이가 있어요?
   Bayramda oila a'zolaringiz jam bo'lib birgalikda o'ynaydigan o'yiningiz bormi?
   남: 네, 설날이나 추석 같은 명절에 가족들이 모여서 윷놀이를 해요.
   Ha, bor. Sollal yoki Chusok kabi bayramlarda oila a'zolarimiz bilan Yut(윷놀이) o'yinini o'ynaymiz.

4-5.

여: 미영 씨, 이제 곧 추석인데 언제 고향에 내려가요?
Miyong, tez kunda Chusok bo'ladi, qachon tug'ilgan maskaningizga borasiz?

남: 이번 추석에는 고향에 안 내려갈 거예요. Bu safargi Chusokda tug'ilgan maskanimga bormayman.

여: 왜요? 추석에도 일을 해야 돼요? Nima uchun? Chusokda ham ishlashingiz kerakmi?

남: 아니요, 일은 안 하는데 고향에 가는 기차표가 없어요.
Yo'q, ishlamayman. Tug'ilgan maskanimga boradigan poezdga chipta yo'q.

여: 아, 그럼 우리 추석 연휴에 만날까요? Ha, shunday deng. Unday bo'lsa, Chusokda uchrashamizmi?

남: 좋아요. 같이 영화도 보고 밥도 먹어요. Yaxshi. Birgalikda kino ham ko'ramiz, ovqat ham yeymiz.

정답 1. ① 2. ② 3. ④ 4. ④ 5. ④



## 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar




1. 대화를 듣고 질문에 알맞은 것을 고르십시오.
   Suhbatni eshitib savolga to'g'ri javobni tanlang.

   두 사람은 무엇에 대해 이야기하고 있습니까?
   Ular nima haqida suhbatlashmoqda?

   ① 명절 계획 ② 회식 시간 ③ 여행 일정 ④ 연휴 기간

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 여: 지훈 씨는 이번 명절에 뭐 할 거예요? Jihun, bu bayramda nima qilmoqchisiz?
   남: 해마다 고향에 다녀왔는데 이번에는 집에 있으려고요.
   Har yil tug'ilgan maskanimga borib kelardim, ammo bu safar uyda bo'lmoqchiman.
   여: 그럼 고향에 안 갈 거예요? Unday bo'lsa, tug'ilgan maskaningizga bormaysizmi?
   남: 네, 일도 많고 연휴도 짧아서 못 갈 것 같아요.
   Ha. Ham ish ko'p, ham dam olish kunlari qisqa bo'lganligi sababli bora olmasam kerak.





# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1-2-3-topshiriqlarda dialog matni tarkibidagi bo‘sh katak o‘rniga eng mos keluvchi javob tanlanadi. Mazmunga hamohang bo‘lgan javobni belgilang.

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keluvchi javobni toping.

1.
가: 한국의 전통 옷이 한복이지요? 한복은 보통 언제 입어요?
Koreyaning milliy libosi hanbok-a? Hanbok odatda qachon kiyiladi?
나: 설날이나 추석 같은 __________에 주로 입어요.
Yangi yil kuni yoki Chusokka o‘xshash bayramlarda odatda kiyiladi.

① 생일 ② 명절 ③ 계절 ④ 회의

2.
가: 지훈 씨는 설날 연휴에 뭐 할 거예요? Jihun, yangi yil bayram ta’tilida nima qilasiz?
나: 저는 고향에 ______________________. Men vatanimga bormoqchiman.

① 다닐 거예요 ② 내려갈 거예요 ③ 돌아올 거예요 ④ 이사할 거예요

3.
가: 저는 지난 설 연휴에 친구 집에 가서 떡국도 먹고 세뱃돈도 받았어요.
Men o‘tgan yangi yil bayrami ta’tilida do‘stimning uyiga borib ham Tokkuk yedim, ham yangi yil sovg‘a pulini
나: 우와, 정말 ______________________ 저는 집에만 있었는데 부러워요.
Voy, rosa qiziq bo‘lgan bo‘lsa kerak. Men faqat uyda o‘tirgandim. Havasim kelyapti.

① 추웠겠어요 ② 속상했겠어요 ③ 재미있었겠어요 ④ 사람이 없었겠어요



Quyidagi topshiriqda bitta matnni o‘qib, ikkita savolga javob beriladi. O‘tilgan darslarda o‘rganganlaringizni yodga olib, topshiriqni bajaring.

[4~5] 다음 글을 읽고 물음에 답하시오. Quyidagi matnni o‘qing va savollarga javob bering.

한국의 대표적인 명절은 설날과 추석입니다. 설날은 음력 1월 1일로 한 해의 시작을 축하하는 날입니다. 설날에는 가족이 모여 조상들께 차례를 지내고 어른들께 세배를 합니다. 그리고 떡국도 먹습니다. 추석은 음력 8월 15일로 과일과 곡식을 거둔 것을 감사하는 날입니다. 추석에는 차례를 지내고 송편을 먹습니다. 밤에는 보름달을 보고 소원도 빕니다. 추석에는 과일과 음식이 많아서 ‘더도 말고 덜도 말고 한가위만 같아라’라는 말도 있습니다.

Yangi yil va Chusok Koreyaning asosiy bayramlaridir. Yangi yil oy taqvimi bo‘yicha 1-yanvarda o‘tkazilib, yangi yil boshi bilan tabriklash kunidir. Yangi yilda butun oila jamlanib, avlod-ajdodlar haqqiga duo o‘qib, kattalarga yangi yil ta’zimini bajo keltiriladi. Hamda tokkuk iste’mol qilinadi. Chusok oy taqvimi bo‘yicha 15-avgustda o‘tkazilib, hosil uchun minnatdorlik bayramidir. Chusokda avlod-ajdodlar ruhiga duo o‘qilib, Songpyon iste’mol qilinadi. Tunda to‘liq oyga qarab tilak tilanadi. Chusokda meva va taom mo‘l bo‘lganligi sababli “ko‘p ham emas, oz ham emas baxtli kun bo‘lsin”,- degan gap ham bor.

4. 한 해의 시작을 축하하는 날은 언제입니까? Yil boshi bilan qutlaydigan kun qachon?

① 설날 ② 추석 ③ 명절 ④ 한가위

5. 읽은 내용과 같은 것을 고르십시오. O'qigan matningiz mazmuniga mos bo'lgan javobni belgilang.

① 추석은 음력 1월 1일이다.
② 설날에 송편을 만들어서 먹는다.
③ 설날에는 조상들께 차례를 지내지 않는다.
④ 추석에는 과일과 음식을 많이 먹을 수 있다.

정답 1. ② 2. ② 3. ③ 4. ① 5. ④

## 확장 연습 O'qish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo'sh kataklar o'rniga eng mos keluvchi javobni toping.

1. 매주 일요일마다 친구와 같이 산에 갑니다. 산에 오를 때는 힘들지만 정상에 ________ 기분이 참 좋아집니다.

Har hafta yakshanbada do'stim bilan birga tog'ga boramiz. Tog'ga chiqish qiyin bo'lsa-da, cho'qqiga yetib borsam kayfiyatim juda ko'tariladi.

① 내려오고
② 도착하고
③ 내려오면
④ 도착하면

2. 해외여행을 가려면 먼저 여행 날짜와 장소를 ________ 비행기 표와 호텔을 예약합니다. 그리고 가지고 갈 물건들을 준비합니다.

Xorij sayohatiga bormoqchi bo'lsangiz, avval sayohat sanasi va manzilini aniqlagandan so'ng samolyot chiptasi va mehmonxona bron qiling. Shuningdek, o'zingiz bilan olib ketmoqchi bo'lgan narsalarni tayyorlang.

① 정한 후에
② 신청한 후에
③ 정하기 전에
④ 신청하기 전에

3. 연휴 때 고향에 ________ 합니다. 그런데 벌써 기차표가 매진되어서 버스를 타고 가야 합니다.

Uzoq muddatli mehnat ta'tilida vatanimga borib kelmoqchiman. Biroq, poyezd chiptasi qolmagani uchun avtobusga chiqib borishim kerak.

① 돌아오면
② 다녀오면
③ 돌아오려고
④ 다녀오려고

정답 1. ④ 2. ① 3. ④




# 아기 옷을 선물하는 게 어때요?

Bolalar kiyimini sovg‘a qilsangiz qanday bo‘larkan?

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta’lim maqsadi** Tavsiya berish, buyurtma berish
- **Grammatika** –는 게 어때요, –고 나서
- **Yangi so‘z va ifodalar**
  Maxsus kunlar, turmush qurish madaniyati
- **Ma’lumot va madaniyat** Oilaviy tadbirlar va Koreyaning an’analari



## 대화 1 Suhbat 1






Quyida Monika va Sohining suhbati berilgan. Avval suhbatni ikki marta tinglang, so‘ng takrorlang.

모니카 소희 씨도 이번 주말에 순영 씨의 아기 돌잔치에 가요?
Sohi, siz ham bu hafta dam olish kunida Sunyong farzandining birinchi tug‘ilgan kuniga borasizmi?

소 희 네, 저도 갈 거예요.
Ha, men ham boraman.

모니카 돌잔치에 가면 뭐 해요?
Birinchi tug‘ilgan kuniga borganda odatda nima qilishadi?

소 희 가족과 친구들이 아기의 첫 번째 생일을 축하하고 밥도 먹어요.
Oila a’zolari va do‘stlari farzandning birinchi tug‘ilgan kunini tabriklab, birgalikda ovqat yeyishadi.

모니카 그런데 아기한테 무슨 선물을 하는 게 좋아요?
Aytgancha, bolaga qanday sovg‘a bergan yaxshi?

소 희 아기 옷이나 인형을 많이 선물해요. 저는 인형을 샀으니까 모니카 씨는 옷을 선물하는 게 어때요?
Bolaga kiyim yoki qo‘g‘irchoqni ko‘p sovg‘a qilishadi. Men qo‘g‘irchoq sotib olganim uchun siz kiyim sovg‘a qilsangiz qanday bo‘larkin? qilsangiz qanday bo‘ladi?

모니카 그게 좋겠네요. 고마워요.
Shunday qilganimiz yaxshi. Rahmat.

> **번째 -chi**
> Biron-bir hodisaning nechanchi martaligini sanaganda ishlatiladi.
> · 다음 달 첫 번째 토요일에 만나요.
> Keyingi oyning birinchi shanba kunida ko‘rishamiz.
> · 한국 방문은 이번이 두 번째예요.
> Koreyaga tashrifim bu safar ikkinchi marta bo‘ladi.

> **선물 sovg‘a**
> · 모니카 씨의 생일 선물로 꽃을 준비했어요.
> Monikaning tug‘ilgan kuniga sovga sifatida gul tayyorladim.
> · 어린이날에 제 조카에게 장난감 선물을 할 거예요.
> Bolalar kunida jiyanimga o‘yinchoq sovg‘a qilaman.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 이번 주말은 무슨 날이에요? Bu dam olish kunlari qanday kun?
2. 두 사람은 무슨 선물을 준비할 거예요? Monika va Sohi qanday sovg‘a tayyorlashmoqchi?

정답 1. 순영 씨의 아기 돌잔치 2. 인형과 옷







## 어휘 1 Yangi so‘zlar 1 — 특별한 날 Maxsus kunlar



Quyida Koreyada maxsus kunlar bilan bog‘liq so‘zlar keltirilgan. Keling, bu so‘zlarni ko‘rib chiqaylik.



**생일**
tug‘ilgan kun



**백일**
Go‘dak tug‘ilganiga 100 kun bo‘lganligi munosabati bilan nishonlanadigan tug‘ilgan kun



**돌**
bolaning ilk tug‘ilgan kuni



**집들이**
uy ko‘rar




**어버이날**
ota-onalar




**스승의 날**
o‘qituvchilar kuni




**어린이날**
bolalar kuni



**결혼기념일**
nikoh oqshomini xotirlash kun




**환갑**
60 yoshga to‘lganda nishonlanadigan tug‘ilgan kun





**칠순**
70 yoshga to‘lganda nishonlanadigan tug‘ilgan kun







Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

**1. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.** Rasmga qarang va unga mos keluvchi so‘zlarni birlashtiring.

① ② ③ ④ ⑤

㉠ 생일 ㉡ 돌 ㉢ 어버이날 ㉣ 결혼기념일 ㉤ 집들이

정답 ① ㉡ ② ㉤ ③ ㉣ ④ ㉢ ⑤ ㉠

## 문법 1 Grammatika 1 -는 게 어때요


G34-1

Fe'lga qo'shilib, tinglovchiga biron-bir xatti-harakatni qilib ko'rishni taklif qilganda yoki maslahat berganda ishlatiladi.

· 가: 주말에 친구 집들이가 있는데 무슨 선물이 좋을까요?
Dam olish kunlari do'stimning yangi uyga ko'chishi bilan tabriklash uchun o'tkaziladigan kecha bo'ladi, nima sovg'a qilsam bo'larkan?
나: 세제나 휴지를 **사는 게 어때요**? Kir yuvish vositasi yoki xojatxona qog'ozini sotib olishga nima deysiz?

· 가: 지금 밥을 먹을까요? Hozir ovqatlansak-chi?
나: 영화를 본 후에 밥을 **먹는 게 어때요**? Kino ko'rib bo'lgandan so'ng, ovqatlanishga nima deysiz?



'-는 게 어때요?' grammatikasini tushundingizmi? Unda ushbu grammatikadan foydalangan holda gaplarni tugallang.

2. 그림을 보고 '-는 게 어때요?'를 사용해서 대화를 완성하세요.
Rasmlarga qarab, '-는 게 어때요' grammatikasidan foydalangan holda dialoglarni tugallang.

1) 가: 수진 씨가 집들이를 하는데 무슨 선물을 하면 좋을까요?
Sujin yangi uyga ko'chishi bilan tabriklash uchun kecha o'tkazyapti, nima sovg'a qilsam bo'larkan?
나: ______________________?

2) 가: 다음 주 토요일이 모니카 씨 생일인데 뭘 살까요?
Keyingi hafta shanba kuni Monikaning tug'ilgan kuni, nima sotib olsak bo'larkan?
나: ______________________?

정답 1) 휴지를 선물하는 게 어때요 2) 티셔츠를 선물하는 게 어때요



Yanada ko'proq o'rganmoqchimisiz? '-는 게 어때요?' grammatikasidan foydalangan holda gaplarni tugallang.

1. 가: 목이 좀 아파요.
나: 따뜻한 물을 ______________?

2. 가: 주말에 어디로 여행을 갈까요?
나: 제주도에 ______________?

3. 가: 어디에서 만날까요?
나: 시내에서 ______________?

4. 가: 저는 공포 영화를 싫어해요.
나: 그럼, 다른 영화를 ______________?

정답 1. 마시는 게 어때요 2. 가는 게 어때요 3. 만나는 게 어때요 4. 보는 게 어때요



## 대화 2 Suhbat 2









Miyong va Lili Koreyaning to'ylari haqida suhbatlashmoqda. Ular nima haqida gaplashayotganini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshiting.




미영 신랑하고 수진 씨가 참 잘 어울리지요?
Kuyov bilan Sujin juda ham bir-biriga mos-a?

리리 네, 정말 잘 어울려요. 그런데 한국에서는 결혼할 때 한복을 안 입어요?
Ha, rostdan ham juda bir-biriga juda mos. Lekin Koreyada to'y kunida hanbok(koreys milliy kiyimi) kiyilmaydimi?

미영 결혼식이 끝나고 나서 폐백을 드리는데 그때 한복을 입어요.
To'y tugagandan so'ng Pebek(kelin salom) qiladigan paytda hanbok kiyiladi.

리리 폐백이 뭐예요?
Pebek nima?

미영 결혼할 때 신랑 부모님과 친척들께 하는 인사예요.
Turmush qurgan paytda kelinning kuyovning ota-onasi va qarindoshlariga beradigan salomi.

리리 아, 그렇군요. 한국의 전통 혼례도 보고 싶어요.
A, tushunarli. Koreyaning milliy to'yini ham ko'rishni xohlayman.

참 juda
· 오늘은 날씨가 참 좋네요.
Bugun ob-havo juda yaxshi.
· 투안 씨는 일을 참 잘해요.
Tuan ishni juda yaxshi bajaradi.

어울리다 bir-biriga yarashmoq mos bo'lmoq
· 가: 민수 씨하고 미영 씨가 결혼한다면서요?
Minsu va Miyong turmush qurishyapti, deb eshitdim.
나: 네, 저도 들었어요. 두 사람이 정말 잘 어울리는 것 같아요.
Ha, men ham shunaqa deb eshitdim. Ikkalasi juda bir-biriga juda mos.



Bu safar siz Lili va Miyongning roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 미영 씨와 리리는 지금 어디에 있어요? Miyong va Lili hozir qayerda?
2. 폐백이 뭐예요? Pebek nima?

정답 1. 수진 씨의 결혼식 2. 신부가 신랑 부모님과 친척들께 하는 인사



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 결혼 문화 Turmush qurish madaniyati

Keling, turmush qurish madaniyati bilan bog‘liq so‘zlarni ko‘rib chiqaylik.


결혼식
nikoh oqshomi



청첩장
taklifnoma


축의금
to‘yona


신랑
kuyov


신부
kelin


주례
marosim boshqaruvchisi


하객
mehmon


사진 촬영을 하다
rasmga tushirmoq


피로연을 하다
qadaq ko‘tarmoq


폐백을 드리다
kuyov kelinga to'y sovg‘asini bermoq





Yuqorida o‘rgangan so‘zlarni yodga olib, birgalikda vazifani bajarib ko‘raylik.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 문장을 완성하세요.
Rasmga qarab unga mos keluvchi so‘zlarni <Namunada>dan tanlab gaplarni tugallang.

1) 

제 한국 친구한테서 ___________을 받았어요.

2) 
그래서 저는 지난주 토요일에 친구의 ___________에 갔어요.

3) 
선물 대신 ___________을 준비했어요.

4) 
결혼식이 시작되고 먼저 ___________이 입장했어요.

5) 
그리고 ___________가 입장했는데 정말 아름다웠어요.

**보기**
결혼식
청첩장
신부
축의금
신랑

**정답** 1) 청첩장 2) 결혼식 3) 축의금 4) 신랑 5) 신부

## 문법 2 Grammatika 2 -고 나서




Fe'lga qo'shilib, biron-bir xatti-harakat tugaganidan so'ng, boshqa xatti-harakatning amalga oshirilishi yoki boshqa holat yuzaga kelganini bildiradi.

· 가: 미영 씨, 언제 밥 먹을 거예요? Miyong, qachon ovqatlanasiz?
  나: 이 일을 **끝내고 나서** 먹으러 갈 거예요. Bu ishni tugatganimdan so'ng, ovqatlanishga boraman.
· 가: 모니카 씨, 당근하고 양파는 어떻게 할까요? Monika, sabzi va piyozni bilan nima qilish kerak?
  나: 고기를 **삶고 나서** 볶으세요. Go'shtni qaynatib bo'lgandan so'ng, qovuring.



'-고 나서' grammatikasini tushundingizmi? Unda ushbu grammatikadan foydalangan holda gaplarni tugallang.

2. 그림을 보고 '-고 나서'를 사용해서 대화를 완성하세요.
Rasmlarga qarab, '-고 나서' grammatikasidan foydalangan holda dialoglarni tugallang.

1) 가: 언제 폐백을 드려요? Kelin tomon qachon kuyov tomonga sovg'alar beradi?
나: ________________ 폐백을 드려요.



2) 가: 언제 밥 먹으러 갈까요? Qachon ovqatlanishga boramiz?
나: ________________ 갑시다.

정답 1) 결혼식을 하고 나서 2) 사진을 찍고 나서



Yanada ko'proq o'rganmoqchimisiz? '-고 나서' grammatikasidan foydalangan holda gaplarni tugallang.

1. 아침을 ____________________.  2. 장을 ____________________.

정답 1. 먹고 나서 회사에 가요 2. 보고 나서 요리해요

### 유용한 표현 Foydali iboralar

눈코 뜰 새 없이 바빠요. Bandligimdan ko'z ochishga ham vaqt topa olmayapman.

가: 요즘도 일이 많아요? Shu kunlarda ishingiz ko'pmi?
나: 네, **눈코 뜰 새 없이 바빠요.** Ha, **bandligimdan ko'z ochishga ham vaqt topa olmayapman.**

## 활동 Amaliy mashg‘ulot



〈보기〉처럼 이야기해 보세요. <Namuna>da ko‘rsatilganidek suhbat quring.

**보기**

다음 주 토요일 keyingi hafta shanba

수진 씨 아기 돌
Sujin farzandining birinchi tug‘ilgan kuni

가: 다음 주 토요일이 수진 씨 아기 돌인데 무슨 선물을 하면 좋을까요?
Keyingi hafta shanba kuni Sujin farzandining birinchi tug‘ilgan kuniga nima sovg‘a qilsam bo‘larkan?

나: 아기 옷을 선물하는 게 어때요?
Yosh bolalar kiyimini sotib olsangiz qanday bo‘larkan?

1) 5월 15일



스승의 날

2) 내일

친구 생일

3) 다음 주 일요일

친구 결혼식

41) 이번 주 토요일



반장님 집들이

# 한국인의 경조사

## Oilaviy tadbirlar va Koreyaning an’analari




**돌** Tol, birinchi tug‘ilgan kun

아기가 태어난 후 1년이 되면 돌잔치를 합니다. 아기의 부모는 친척과 친구들을 초대해서 같이 밥을 먹는데 이때 ‘돌잡이’를 합니다. ‘돌잡이’는 아기의 미래를 알아보기 위해 여러 가지 물건을 놓고 아기가 잡게 하는 것입니다.

Chaqaloq tug‘ilib bir yil o‘tgandan so‘ng, birinchi tug‘ilgan kunini nishonlashadi. Bolaning ota-onasi qarindosh va do‘stlarini taklif etib birgalikda ovqatlanishadi va bu payt ‘tolchabi-돌잡이’ marosimini o‘tkazishadi. Tolchabi marosimida bolaning kelajagini bilish uchun stol ustiga har xil buyumlarni qo‘yib bolaga ushlatirishadi. Bola qaysi buyumni ushlab olsa kelajakda shu kasbni egasi bo‘ladi, deb ishonishadi.



**결혼** To‘y marosimi

한국인의 결혼식에는 전통 혼례와 현대적인 결혼식이 있는데 요즘은 결혼식장이나 호텔에서 현대적인 결혼식을 많이 합니다. 그렇지만 전통적인 모습도 많이 남아 있는데, 결혼식이 끝나고 나서 신랑 부모님과 친척들께 드리는 인사인 폐백이 대표적입니다.

Koreyslarning to‘y marosimi milliy va zamonaviy to‘ylardan iborat, lekin hozirgi kunlarda to‘y marosimlari o‘tkaziladigan zallar yoki mehmonxonalarda zamonaviy to‘ylar ko‘p nishonlanadi. Shunday bo‘lsa-da, milliy urf-odatlar saqlanib qolgan bo‘lib, to‘y marosimidan keyin kelin kuyovning ota-onasi va qarindoshlariga ta’zim berib sovg‘a-salomlar ulashadi. .



**제사** Xotirlash marosimi(maraka)

어른이 돌아가시면 매년 돌아가신 날에 가족들이 모여 제사를 지냅니다. 요즘은 많이 간소화 되었으나 제사상에는 전, 나물, 과일, 고기 등 정성스럽게 만든 음식들을 올립니다. 명절 아침에 드리는 제사는 차례라고 합니다.

Oilada katta kishi olamdan o‘tsa har yili o‘lgan kunida oila a’zolari yig‘lib marhumning xotirasiga bag‘ishlab marosim o‘tkazishadi. Ushbu marosim hozirgi kunlarda avvalgidan ko‘ra soddalashtirilgan bo‘lsa-da, koreyslar maraka dasturxoniga pajon, uch xil rangli sabzavotlar, mevalar va mol go‘shti kabi turli xil ovqatlarni mehr bilan tayyorlab marhum xotirasiga ta’zim bajo keltirishadi. Marhumni faqatgina kunida emas, balki milliy bayramlar ‘Chusok’ yoki ‘Yangi yil - Sollal’ kunlarida ham xotirlashadi. Ushbu kunlardagi marosimni ‘Charye 차례’ deb atashadi.




**장례** Dafn marosimi

장례식장에 갈 때에는 검은색 옷을 입고 갑니다. 장례식장에서는 돌아가신 분에 대한 묵념을 하거나 절을 하고 돌아가신 분의 가족들에게 인사를 합니다. 보통 한국에서는 돌아가신 날로부터 3일이나 5일 동안 장을 치릅니다.

Koreyslar dafn marosimiga borganda qora kiyim kiyib borishadi. Dafn marosimida marhumga bir on sukut saqlab ta’zim qilishadi va oila a’zolariga ham ta’zm qilishadi. Odatda Koreyada dafn marosimi vafot etgan kundan boshlab 3 kundan 5 kungacha davom etadi.



1-2-3-topshiriqlardagi savolni tinglang va to‘g‘ri keladigan javobni tanlang.
Diqqat bilan eshitib mos keladigan javobni belgilang.

[1~3] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savollarni eshitib to‘g‘ri javobni tanlang.

Track 108

1. ① 감사합니다. ② 미안합니다.
③ 괜찮습니다. ④ 축하합니다.

2. ① 지난주에 결혼을 했지요?
② 옷을 선물하는 게 어때요?
③ 이런 선물을 줘서 고마워요.
④ 제 생일은 다음 주 토요일이에요.

3. ① 아기가 참 예쁘네요.
② 돌잔치가 참 재미있어요.
③ 금반지를 선물하는 게 좋아요.
④ 아기 생일을 축하하고 같이 밥을 먹어요.



Quyidagi bitta suhbatni eshitib savolga to‘g‘ri keladigan javobni tanlang.
Suhbatni tinglashdan avval namuna mazmuni bilan tanishib chiqing.

[4~5] 하나의 이야기를 듣고 두 개의 질문에 대답하십시오.
Bir suhbatni eshitib ikki xil savollarga javob bering.

4. 두 사람은 어디에 가려고 합니까? Ular qayerga borishmoqchi?
① 집들이 ② 돌잔치
③ 장례식 ④ 결혼식

5. 남자는 무슨 색 옷을 입을 것입니까? Yigit qanday rangli kiyimni kiymoqchi?
① 빨간색 ② 까만색
③ 하얀색 ④ 파란색

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. 여: 지훈 씨, 정말 멋있네요. 결혼 축하해요. Jihun, juda ham ajoyib. Nikoh to'yingiz bilan tabriklayman.
2. 남: 다음 주 토요일이 친구 생일인데 무슨 선물을 하면 좋을까요?
   Keyingi hafta shanba kuni do'stimning tug'ilgan kuni. Unga qanday sovg'a qilsam bo'ladi?
3. 여: 건우 씨, 한국에서는 돌잔치 때 뭐 해요?
   Gonu, Koreyada bolaning birinchi tug'ilgan kunida nima qilasiz?

4-5.
여: 소식 들었어요? 현석 씨 아버지가 돌아가셨어요.
Xabarni eshitdingizmi? Hyonsokning otasi vafot etibdi.
남: 정말이요? 현석 씨가 많이 힘들겠네요. Rostdanmi? Hyonsokka qiyin bo'larkan-da.
여: 오늘 저녁에 리한 씨하고 가 보려고 하는데 같이 갈래요?
Bugun kechqurun Rihan bilan borib ko'rmoqchimiz, siz ham birga borasizmi?
남: 네, 오늘 저녁에 같이 가요. Ha, birga boraman.
여: 그런데 장례식장에 갈 때는 까만색 옷을 입고 가야 돼요.
Lekin, dafn marosimiga borganda qora kiyim kiyib borish kerak.
남: 그럼 집에 가서 까만색 옷을 입고 올게요. Unday bo'lsa, uyga borib qora kiyim kiyib kelaman.

정답 1. ① 2. ② 3. ④ 4. ③ 5. ②



## 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar




1. 대화를 듣고 질문에 알맞은 것을 고르십시오.
   Suhbatni eshiting va to'g'ri javobni aniqlang.

   남자는 왜 전화를 했습니까? Yigit nima uchun qo'ng'iroq qildi?

   ① 한국어를 공부하고 싶어서　　② 주말에 한국어시험을 보려고
   ③ 한국어 수업에 늦을 것 같아서　　④ 한국어능력시험을 신청하려고

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 여: 여보세요? 근로자복지센터입니다.
   Allo? Ishchilarni ijtimoiy himoya qilish markazi.
   남: 한국어능력시험 중급 준비 과정을 들으려고 하는데 수업이 언제 있어요?
   Koreys tili o'rta darajasi bo'yicha tayyorgarlik kursiga qatnashmoqchiman. Darslar bormi?
   여: 네, 토요일 오후 2시부터 5시까지 수업이 있습니다.
   Ha. Shanba 14:00 dan 17:00gacha darslar bor.





# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O‘qish



1-2-3-topshiriqlarda bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keluvchi javob tanlanadi. Mazmunga hamohang bo‘lgan javobni belgilang.

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오. Bo‘sh kataklar o‘miga eng mos keluvchi javobni toping.

1. 한국에서는 아기의 첫 번째 생일을 ________________(이)라고 합니다. 이를 기념하기 위해 가족과 친척들이 모여 같이 밥을 먹고 축하를 해 줍니다.
Koreyada go‘dakning birinchi tug‘ilgan kuni “To‘l” deb ataladi. Ushbu kunni nishonlash va go‘dakni tabriklash uchun uning oila a’zolari va qarindoshlari yig‘ilishadi hamda birgalikda taom iste’mol qilishadi.

① 돌 ② 백일 ③ 집들이 ④ 결혼기념일

2. 가: 진영 씨 소식 들었어요? 진영 씨가 다음 달에 결혼해요.
Jinyong haqidagi xabarni eshitdingizmi? Jinyong keyingi oyda turmushga chiqyapti.
나: 네, 저도 어제 ________을 받았어요. 남자 친구를 사귄 지 얼마 안 됐는데 벌써 결혼을 한다니 깜짝 놀랐어요.
Ha, kecha men ham to‘y taklifnomasini oldim. O‘g‘il bola do‘sti bilan tanishganiga hech qancha bo‘lmay turib, unga turmushga chiqayotganiga juda hayron qoldim.

① 선물 ② 피로연 ③ 청첩장 ④ 축의금

3. 한국의 결혼은 전통 혼례와 서양식 결혼식이 있습니다. 요즘에는 보통 웨딩드레스를 입고 서양식 결혼식을 많이 하지만 전통 혼례의 풍습도 아직 남아 있습니다. 결혼식이 끝난 후에 신랑 부모님과 친척들에게 인사를 드리는데 이것을 ________________(이)라고 합니다.
Koreyada to‘y marosimining ikki xil turi mavjud: milliy to‘y va g‘arb uslubidagi to‘y. Hozirgi kunlarda odatda oppoq ko‘ylakni kiyib g‘arb uslubidagi to‘y marosimi ko‘proq qilinsa-da, milliy uslubdagi urf-odatlar hali hanuzgacha saqlanib qolgan. To‘y marosimi tugagach, ular kuyovning ota-onasi va qarindosh-urug‘lariga ta’zim qiladilar. Bu marosim “Pebeg” deb ataladi.

① 함 ② 맞선 ③ 폐백 ④ 상견례



Quyidagi topshiriqda bitta matnni o‘qib, ikkita savolga javob beriladi. O‘tilgan darslarda o‘rganganlaringizni yodga olib, topshiriqni bajaring.

[4~5] 다음 글을 읽고 물음에 답하십시오. Quyidagi matnni o‘qing va savollarga javob bering.

새로운 집에 이사를 가면 가족이나 친구를 초대해서 ________________________을/를 합니다. 초대를 받아서 갈 때에는 선물을 사 가는데 보통 휴지나 세제를 많이 선물합니다. 휴지는 일이 잘 되라는 의미가 있고 세제는 빨리 부자가 되라는 의미가 있습니다. 요즘은 부부가 함께 쓸 수 있는 커피 잔이나 화분같은 것을 선물하기도 합니다.

Yangi uyga ko‘chib o‘tilsa oila a’zolar yoki do‘stlar taklif qilinib, uy ko‘rar qilinadi. Taklif qilingan joyga borayotganda sovg‘a olib boriladi. Odatda hojatxona qog‘ozi yoki kir yuvish suyuqligi ko‘proq sovg‘a qilinadi. Hojatxona qog‘ozi ishingiz o‘ngidan kelishini bildiradi. Kir yuvish suyuqligi esa tezda boy bo‘lib ketishingizni anglatadi. Hozirgi kunlarda er-xotin birgalikda foydalanishi mumkin bo‘lgan qahva ichishga mo‘ljallangan idish yoki tuvakdagi gul kabilar ham sovg‘a qilinishi mumkin.

4. 빈칸에 들어갈 말로 알맞은 것을 고르십시오. Bo‘sh katak o‘rniga eng mos keladigan so‘zni toping.
① 돌잔치 ② 집들이 ③ 결혼식 ④ 생일 파티

5. 세제를 선물하는 것은 어떤 의미입니까?
Kir yuvish suyuqligini sovg‘a qilish qanday ma’noni anglatadi?
① 일이 잘 되기를 바랍니다. ② 건강하게 살기를 바랍니다.
③ 빨리 부자가 되기를 바랍니다. ④ 새 집에서 오래 살기를 바랍니다.

정답 1. ① 2. ③ 3. ③ 4. ② 5. ③

## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keluvchi javobni toping.

1. 저는 ______________에 운동을 합니다. 토요일에는 친구들과 축구를 하고 일요일 아침에는 수영을 합니다.
Men dam olish kunlarida sport bilan shug‘ullanaman. Shanba kuni do‘stlarim bilan futbol o‘ynayman, yakshanbada esa ertalab suzish bilan mashg‘ul bo‘laman.

① 연휴 ② 휴가
③ 오후 ④ 주말

2. 8월 15일에 한국어능력시험(EPS-TOPIK)이 있습니다. 시험을 신청하실 분들은 6월 30일까지 사무실에 직접 오셔서 응시 원서를 ______________ 합니다.
15-avgustda koreys tili bilimi bo‘yicha imtihon(EPS-TOPIK) bor. Imtihon topshirishni xohlovchilar 30-iyungacha ofisga shaxsan tashrif buyurib, ro‘yhatdan o‘tishlari kerak.

① 보관해야 ② 보관할까
③ 접수해야 ④ 접수할까

3. 이번 주부터 회사에 다니기 시작했습니다. 동료들이 모두 친절하고 일도 많이 __________ 회사 생활이 힘들지 않을 것 같습니다.
Bu haftadan boshlab korxonaga qatnashni boshladim. Hamma hamkasblarim muloyim bo‘lib, ishda ham ko‘p yordam berishayotgani uchun korxonada ishlash qiyin bo‘lmaydiganga o‘xshaydi.

① 도와줘도 ② 도와줘서
③ 물어줘도 ④ 물어줘서

정답 1. ④ 2. ③ 3. ②




# 한국 드라마가 재미있잖아요

Koreya seriallari juda qiziqarli

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi** Sababini aytish, taxmin qilish
- **Grammatika** -잖아요, -는/(으)ㄴ 것 같다
- **Yangi so'z va ifodalar**
  Hallyu(Koreya to'lqini- Koreya ommaviy madaniyatining dunyoga tarqalishi), iqtisod va sanoat
- **Ma'lumot va madaniyat** Hallyu sayohati



## 대화 1 Suhbat 1






Quyida Supika va Heongning suhbati berilgan. Avval suhbatni ikki marta tinglang, so'ng takrorlang.

수피카 지금 드라마가 시작돼요. 흐엉 씨, 빨리 오세요.
Hozir serial boshlanadi. Heong, tezroq keling.

흐 엉 오, 김수현 씨 정말 멋있지 않아요?
우리 고향 친구들도 아주 좋아해요.
Kim Su Hyon juda ham kelishgan, shunday emasmi? Mening vatandosh do'stlarim ham uni juda yaxshi ko'rishadi.

수피카 흐엉 씨 고향에서도 한국 드라마가 인기가 있어요?
Heong, sizning vataningizda ham koreys seriallari mashhurmi?

흐 엉 그럼요. 한국 드라마가 재미있잖아요.
수피카 씨는 한국 연예인 중에 누구를 제일 좋아해요?
Albatta. Koreys seriallari juda ham qiziqarli-ku! Supika, siz koreys san'atkorlari ichida eng yaxshi ko'rgan san'atkoringiz kim?

수피카 저는 빅뱅을 제일 좋아해요. 멋있잖아요.
Men Big Bangni juda yoqtiraman. Bu guruh a'zolari juda ham kelishgan.

**-지 않아요?** emasmi?
O'zi o'ylayotgan narsasini suhbatdoshiga aytib, suhbatdoshining fikrini so'raganda ishlatiladi.
- 가: 이 드라마 참 재미있지 않아요?
  Bu serial juda ham qiziqarli emasmi?
  나: 네, 재미있어요.
  Ha, qiziqarli.
- 가: 김치찌개가 맵지 않아요?
  Kimchichige achchiq emasmi?
  나: 아니요, 안 매워요.
  Yo'q, achchiq emas.



**인기** mashhur, taniqli
- 민수 씨는 여자들에게 인기가 많아요.
  Minsu qizlar orasida mashhur.
- 이 영화는 남자보다 여자에게 더 인기가 있어요.
  Bu kino yigitlardan ko'ra qizlar orasida ko'proq mashhur.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 두 사람은 무엇을 보고 있어요? Heong va Supika nimani tomosha qilmoqda?
2. 수피카는 한국 연예인 중에 누구를 제일 좋아해요?
   Supika koreys san'atkorlari ichida kimni juda yoqtiradi?

정답 1. 드라마 2. 빅뱅



## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keladigan javobni belgilang.

1. 해외로 여행을 갈 때는 여권을 ___________ 않도록 조심해야 합니다.
Xorij sayohatiga borganda pasportni yo‘qotmaslik uchun ehtiyotkor bo‘lish lozim.

① 교환하지 ② 사용하지 ③ 연기하지 ④ 분실하지

2. 부모님께서 오늘 7시 비행기로 고향에 가십니다. 그래서 부모님을 모시고 _______________에 가야 합니다.
Ota-onam bugun soat 7da samolyotda vatanimga ketadilar. Shuning uchun ota-onamni kuzatish uchun aeroportga borishim lozim.

① 은행 ② 공항 ③ 사무실 ④ 운동장

3. 오늘 저녁에 리한 씨 집에서 회사 사람들과 _______________. 저는 고향 음식을 준비해 갈 겁니다.
Bugun oqshomda Rihanning uyida hamkasblar bilan yig‘ilishga qaror qildik. Men milliy taomimizni tayyorlab boraman.

① 떠드는 편입니다 ② 모이는 편입니다
③ 떠들기로 했습니다 ④ 모이기로 했습니다

정답 1. ④ 2. ② 3. ④



## 발음 Talaffuz




**O‘qituvchining talaffuzini diqqat bilan tinglang va takrorlang.**

Old bo‘g‘in ‘ㄹ’ undoshi bilan tugab, orqa bo‘g‘in ‘이’, ‘야’, ‘여’, ‘요’, ‘유’ unlilari bilan boshlansa, ‘ㄴ’ undosh ortirilib, ‘ㄹ ㄴ’ ga aylanadi, biroq sirg‘aluvchi undosh [ㄹ ㄹ] deb talaffuz qilinadi.

(1) 물약, 알약, 서울역, 휘발유
(2) 할 일, 열여덟
(3) 서울역에 가요. / 할 일이 많아요.



# 54 보험금을 신청하려고요

Sug'urta pulini olish uchun ariza bermoqchi edim

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi**
  Sug'urta qilish, sug'urta pulini olish uchun ariza berish
- **Amaliy mashg'ulot** Sug'urta turlari haqida tushunchaga ega bo'lish
- **Yangi so'z va ifodalar**
  Sug'urta qilish, sug'urta pulini olish uchun ariza berish
- **Ma'lumot va madaniyat** Chet ellik ishchilarni sug'urtalash



## 대화 1 Suhbat 1






Jihun va Rihan sug'urta haqida suhbatlashmoqda. Ular nima haqida gaplashayotganligini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

리한 형, 상해 보험 들었어요?
Jihun, baxtsiz hodisalar bo'yicha sug'urtasi qildingizmi?

지훈 응? 당연하지. 너도 들어야 하는데……. 고용허가제를 통해 한국에 온 외국인근로자는 반드시 가입해야 하거든.
Ha, albatta. Siz ham qilishingiz kerak. Ishlashga ruxsat berish tizimi orqali ishlashga kelgan barcha chet ellik ishchilar albatta sug'urta qilishi shart.

리한 그래요? 전 산재 보험이 있어서 상해 보험은 안 들어도 되는 줄 알았어요.
Rostdanmi? Mening sanoat baxtsiz hodisalari bo'yicha sug'urtam borligi uchun, bu sug'urtani qilishim shart emas deb o'ylagan edim.

지훈 아니지. 산재 보험은 업무 상 재해 시에만 받을 수 있는 건데 상해 보험은 업무 외적인 사고나 질병에 대해서도 보상 받을 수가 있어.
Yo'q, albatta. Sanoat baxtsiz hodisalari bo'yicha sug'urtani ish joyida ishlash paytida shikastlangandagina ishlatsangiz bo'ladi. Baxtsiz hodisalar bo'yicha sug'urtani esa ishdan tashqarida falokatga uchrasangiz yoki kasallikka chalinganda ishlatsangiz bo'ladi.

외국인 전용
chet elliklar uchun

리한 아, 그렇구나. 그럼 회사에 신청하는 거예요?
Tushunarli. Unday bo'lsa bu sug'urtaga ishxona orqali a'zo bo'linadimi?

지훈 아니. 외국인 전용 상해 보험에 가입해야 해. 내가 전화번호 알려 줄게.
Yo'q. Chet elliklar uchun ixtisoslashtirilgan baxtsiz hodisalar bo'yicha sug'urtaga a'zo bo'lishingiz kerak. Hozir sizga telefon raqamini beraman.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 외국인 근로자가 반드시 가입해야 하는 보험은 뭐예요?
   Chet ellik ishchilar albatta a'zo bo'lishi shart bo'lgan su'gurta turi nima?
2. 산재 보험에 가입하면 어떤 혜택이 있어요?
   Sanoat baxtsiz hodisalari bo'yicha sug'urtaga a'zo bo'lsa qanday afzalliklari bor?

정답 1. 상해 보험 2. 업무 상 재해 시 보상을 받을 수 있어요.




## 어휘 1 Yangi so'zlar 1 **보험 가입** Sug'urta qildirish



Keling, sugu'urta qildirish bilan bog'liq bo'lgan turli so'zlarni ko'rib chiqaylik.




상해 보험
baxtsiz hodisaga qarshi sug'urta



산재 보험
ish vaqtida baxtsiz hodisaga qarshi sug'urta




보험에 가입하다
sug'urta qilmoq




보험료를 내다
sug'urta to'lovini to'lamoq



질병
kasallik, xastalik, og'riq



상해
baxtsiz hodisa



장애
nogironlik, majruhlik



사망
o'lim, vafot




보상을 받다
badalni olmoq




보험금을 환급 받다
sug'urta pulni qaytarib olmoq




만기가 되다
tugamoq(muddat)



소멸되다
bekor qilmoq

**Tip 4대 보험** To'rtta asosiy ijtimoiy sug'urta dasturi

4대 보험이란 국민의 복지를 위해 국가에서 관리하는 보험입니다. 해당자는 의무적으로 가입해야 합니다. 연금 보험, 국민 건강 보험, 고용 보험, 산재 보험이 있습니다. 외국인 근로자의 경우에도 한국의 일반 근로자와 같이 4대 보험에 가입해야 합니다. (다만, 고용 보험은 임의 가입이고, 국민연금은 국가 간 상호주의에 따릅니다.)

To'rtta asosiy ijtimoiy sug'urta - aholining farovonligi uchun hukumat tomonidan boshqariladigan sug'urta.
Har bir shaxs majburiyat sifatida a'zo bo'lishi shart. Pensiya sug'urta, milliy sog'liq sug'urta, mehnat sug'urta va sanoatda baxtsiz hodisalardan sug'urta nomli sug'urtalar mavjud.
Chet el ishchilari ham, koreyaning oddiy ishchilar ham, sug'urta qilishlari kerak. (Biroq, mehnatni sug'urtalash ixtiyoriydir va milliy pensiya davlatlar o'rtasida o'zaro muvofiqdir.)



Yuqoridagi so'zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko'ring.

**1. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.** Rasmlarga qarab to'g'ri keladigan so'zlarni birlashtiring.

① •  • ㉠ 질병

② •  • ㉡ 장애

③ •  • ㉢ 상해

④ •  • ㉣ 사망

**2. 빈칸에 맞는 표현을 골라 대화를 완성하세요.**
Bo'sh kataklarlarga to'gri keladigan iboralarni tanlab, suhbatni yakunlang.

1)
가: 이번 달에 보험료를 안 내셨네요. Bu oydagi sug'urta to'lovini to'lamapsiz.
나: 통장에 돈이 없었나 봐요. 어떻게 ____________ 되죠?

① 보험에 가입하면 ② 보험료를 납입하면

2)
가: 지난번에 많이 아파서 일도 못 했다면서요?
O'tgan hafta qattiq betob bolganingiz uchun ish ham qila olmapsiz deb eshittim rostmi?
나: 네, 혹시 보험 회사에서 ____________ 있을까요?

① 보상을 받을 수 ② 보험료를 낼 수

3)
가: 이 보험료는 좀 비싼 것 같아요. Bu sug'urta to'lovi qimmatga o'xshayapti.
나: 네, 이 보험은 만기가 되면 ____________ 보험이라서 그래요.

① 소멸되는 ② 환급되는

정답 1. ①-㉠ ②-㉢ ③-㉡ ④-㉣ 2. 1) ② 2) ① 3) ②

## 대화 2 Suhbat 2






Quyida chet elliklarni ro'yxatga olish tizimi haqida suhbat berilgan. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

바루 작업하다가 손을 다쳤는데, 혹시 병원비를 지원 받을 수 있을까요?
Ishlayotib qo'lim lat yegan edi, mabodo, kasalaxona xarajatlarini to'lashda yordam olsam bo'ladimi?

직원 언제 어디에서 어떻게 다치셨는지 말씀해 주시겠어요?
Qachon, qayerda, qay holatda lat yeganingizni batafsil gapirib bera olasizmi?

바루 3일 전에 작업장에서 연마 작업을 하다가 손이 기계 안으로 빨려 들어갔어요.
3 kun oldin ustaxonada silliqlash ishini bajarayotib qo'lim apparat ichiga kirib ketdi.

빨려 들어가다
kirib ketmoq

직원 많이 다치셨겠네요. 지금은 좀 괜찮으세요?
Og'ir jarohatlanibsiz. Hozir yaxshimisiz?

바루 네, 사고 난 후에 빨리 수술을 받아서 괜찮아요.
Ha, jarohatlanganimdan so'ng darrov operatsiya qilishgani uchun hozir ahvolim yaxshi.

직원 다행이네요. 산재를 신청하려면 재해 발생 당시의 진료 기록이 중요합니다. 우선 이 신청서 한 부 작성해 주시고요, 병원에서 진단서를 받아 오시면 됩니다.
Yaxshi. Sanoat baxtsiz hodisalari bo'yicha sug'urta pulini olish hodisa ro'y bergan paytdagi tibbiy ko'rik qog'ozi juda muhim. Avval mana bu anketani to'ldirib, kasalxonadan tibbiy ko'rik qog'ozini olib kelsangiz bo'ladi.



Bu safar siz ma'ruzachi roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 바루는 어떻게 하다가 다쳤어요? Baru nima qilayotib lat yedi?
2. 산재를 신청하려면 어떻게 해야 해요?
   Sanoat baxtsiz hodisalari bo'yicha sug'urta pulini olish uchun nima qilish kerak?

정답 1. 연마 작업을 하다가 손이 기계 안으로 빨려 들어갔어요. 2. 진단서와 신청서를 제출하면 돼요.



## 어휘 2 Yangi so'zlar 2 — 보험금 청구 Sug'urta pulini olish uchun ariza berish



Keling, sug'urtani to'ldirish bilan bog'liq bo'lgan turli so'zlarni ko'rib chiqaylik.



보험을 청구하다
sug'urtani to'ldirmoq



지급 심사를 받다
tekshirib ko'rmoq




보험금을 지급하다
sug'urta to'lovini to'lamoq



보험금을 타다
sug'urta qilmoq



청구서
to'lov qog'ozi



영수증
kvitantsiya



내역서
kasallik tasnifi(daftar)



진단서
tibbiy hisobot, tashxis




병원비
tibbiy xarajat



치료비/요양비
davolanish xarajatlari



휴업 급여
dam olish puli



장애 보상금
badal pul

**Tip 산재를 신청하려면** Baxtsiz hodisa tufayli beriladigan sug'urta puliga ariza topshirish uchun

먼저, 근로복지공단 홈페이지 (www.kcomwel.or.kr)에서 요양급여신청서를 다운로드 받아 작성해서 사업장 소재지 관할 근로복지공단 지사, 병원, 회사에 각 한부씩 총 3부를 제출해야 합니다. 병원에 제출할 신청서 뒷면에는 진단서를 작성해야 합니다.

Birinchidan, mehnat vazirligi saytidan (HYPERLINK "http://www.kcomwel.or.kr" www.kcomwel.or.kr) tibbiy yordam arizasini yuklab olib, keyin to'ldirib mehnat vazirlikning filiali, kasalxona va firmasiga jami 3 nusxadan topshirishingiz kerak. Kasalxona nusxani olgandan keyin, nusxaning orqa tomoniga tibbiy tashxisni yozish kerak.

업무상 사유에 의한 재해여부가 명확한 경우 7일 이내에 결과가 나오지만 사실 관계 확인이 필요한 경우 오랜 시간이 소요될 수 있습니다.

Ish sabablari tufayli yuzaga keladigan falokat haqida aniq ma'lumot natijalari 7 kun ichida taqdim etiladi, ammo agar dalillarni tasdiqlash zarur bo'lsa, bu uzoq vaqt talab qilishi mumkin.



Yuqoridagi so'zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko'ring.

1. 그림에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Rasmlarga to'g'ri keladigan iboralarni <Namuna>dan tanlab qo'ying.



1) → 2) → 3) → 4)

보기

| 보험금을 타다 | 지급 심사를 받다 | 보험금을 지급하다 | 보험금을 청구하다 |
| --- | --- | --- | --- |
| sug'urta pulini olmoq | tekshirib ko'rmoq | sug'urta to'lovini to'lamoq | sug'urta pulini olish uchun arizani to'ldirmoq |

2. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.
Rasmlarga qarab to'g'ri keladigan so'zlarni birlashtiring.

① • • ㉠ 청구서

② •  • ㉡ 영수증

③ • • ㉢ 병원비

④ •  • ㉣ 휴업 급여

정답 1. 1) 보험금을 청구하다 2) 지급 심사를 받다 3) 보험금을 지급하다 4) 보험금을 타다
2. ①-㉡ ②-㉠ ③-㉣ ④-㉢

## 활동 Amaliy mashg'ulot

**외국인 근로자 보험 안내입니다. 잘 읽고 질문에 답하세요.**
Quyida chet ellik ishchilar uchun sug'urta haqidagi ma'lumotnoma keltirilgan. Diqqat bilan o'qib, savolga javob bering.

| 외국인 근로자 전용 보험 Chet ellik ishchilar uchun sug'urta | | |
|---|---|---|
| | 출국 만기 보험<br>Davlatdan chiqib ketishga oz muddat qolganida beriladigan sug'urta | 귀국 비용 보험<br>Vatanga qaytish uchun xarajatlar sug'urtasi |
| 도입 목적<br>Kiritilish maqsadi | 퇴직금 지급에 따른 부담 완화<br>Nafaqa pulining to'lanishiga qarab sug'urta pulining kamaytirilishi | 귀국 시 필요한 항공비 충당<br>Vatanga qaytib ketayotganda aviachipta puli qoplanadi. |
| 근거<br>Qonuniy asos | 외국인 고용법 제13조<br>Chet elliklarni ishga olish qonunining 13-moddasi<br>동법 시행령 제21조<br>qonunining 13-moddasi yuqoridagi qonunning amalga oshirilishi haqidagi farmonning 21-moddasi | 외국인 고용법 제15조<br>Chet elliklarni ishga olish qonunining 15-moddasi<br>동법 시행령 제22조<br>Yuqoridagi qonunning amalga oshirilishi haqidagi farmonning 22-moddasi |
| 보험 가입<br>Sug'urtaga yozilish | 사업주 Ish beruvchi | 외국인 근로자 Chet ellik ishchi |
| 가입 시기<br>Yozilish muddati | 근로계약 효력 발생일로부터 15일 이내<br>Mehnat shartnomasi kuchga kirgan kundan boshlab 15 kun ichida | 근로계약 효력 발생일로부터 80일 이내<br>Mehnat shartnomasi kuchga kirgan kundan boshlab 80 kun ichida |
| 보험금 납부 방법<br>Sug'urta pulini to'lash usuli | 매월 적립 To'lov har oy amalga oshiriladi. | 일시금 Butun summa bir vaqtda to'lanadi |
| 보험금 지급 사유<br>Sug'urta pulini ishlatish sababi | 사업장 이탈 없이 1년 이상 근무한 외국인 근로자의 출국(일시 출국 제외)<br>Ish joyidan chiqib ketmasdan 1 yildan oshiq muddat davomida ish faoliyatini olib borgan chet ellik ishchining davlatdan chiqib ketishi (Vaqtinchalik davlatdan chiqib ketadiganlar bundan mustasno.) | 외국인 근로자 출국(일시 출국 제외) -자진 출국 또는 강제 퇴거의 경우도 해당<br>Chet ellik ishchi davlatdan chiqib ketishi (Vaqtinchalik davlatdan chiqib ketadiganlar bundan mustasno.)<br>- Ixtiyoriy ravishda davlatdan chiqib ketish yoki majburiy ravishda chiqarilish holatlari ham shunga tegishli |

◆ 미리 보험금을 청구하면 인천공항에서도 보험금을 받고 환전까지 할 수 있는 서비스가 시행 중입니다.
Sug'urta pulini olish yozish uchun oldindan ariza berilsa, Inchon aeroportida ham sug'urta pulini olib, valyutani almashtirish xizmatlaridan foydalanish mumkin.

**1. 위 표의 내용과 관계가 있는 것을 연결하세요.** Yuqoridagi jadvaldagi matn va aloqasi bo'lgan qismlarni tanlang.

① 귀국 비용 보험 •
② 출국 만기 보험 •

• ㉠ 한 번에 보험료 납입
• ㉡ 외국인 근로자가 가입
• ㉢ 외국인 근로자의 퇴직금
• ㉣ 근로계약 후 보름 내 가입

정답 1. ①-㉠/㉡, ②-㉢/㉣



# 정보 Ma'lumot

## 외국인 근로자 보험 Chet ellik ishchilarni sug'urtalash

### 외국인 근로자 전용 보험 Chet ellik ishchilar uchun maxsus sug'urta

외국인 근로자는 4대 보험 외에 외국인 근로자 전용 보험에 가입해야 합니다. 전용 보험으로는 출국 만기 보험, 귀국 비용 보험, 상해 보험, 임금 체불 보증 보험이 있습니다. 이 중에서 귀국 비용 보험과 상해 보험은 외국인 근로자가 반드시 가입해야 합니다.

Chet ellik ishchilar to'rtta asosiy sug'urtadan tashqari chet ellik ishchilar uchun maxsus sug'urtaga a'zo bolishlari lozim. Maxsus sug'urtaga quyidagilar kiradi; Davlatdan chiqishni kafolatlash sug'urtasi, vatanga qaytishdagi harajatlar sug'urtasi, baxtsiz hodisalardan sug'urta qilish, kechiktirlilgan ish haqini kafolatlash sug'urtalari mavjud. Bular ishchidan chet ellik ishchilar vatanga qaytish sug'urtasi va baxtsiz hodisalardan sug'urtasiga a'zo bo'lishlari qatiyan talab qilinadi.

| 보험의 종류<br>Sug'urta turlari | 가입 목적<br>Sug'urta maqsadlari | 가입 주체<br>Sug'urta qilinadigan shaxs |
|---|---|---|
| 고용 보험<br>Sug'urta qilinadigan shaxs | 실업 예방, 고용 촉진 및 생활 안정, 재취업 지원<br>Ishsizlikning oldini olish, ish bilan ta'minlash va barqaror turmush tarzini targ'ib qilish, qayta ishlashga ko'maklashish | 사용자,<br>외국인 근로자<br>Ish beruvchi, chet ellik ishchi |
| 산재 보험<br>Sanoat baxtsiz hodisalardan sug'urtalash | 업무상 재해에 대한 보상, 요양, 재활<br>Ish bilan bog'liq ofatlardan tovon to'lash, tibbiy xizmat, sog'liqni qayta tiklash(reabilitatsiya) | 사용자<br>Ish beruvchi |
| 건강 보험<br>Tibbiy sug'urta | 질병, 부상에 대한 예방, 진단, 치료, 사망 및 보건 증진<br>Kasallik va shikastlanishlar oldini olish, tashxis qo'yish, davolash | 사용자,<br>외국인 근로자<br>Ish beruvchi, chet ellik ishchi |
| 국민 연금<br>Tibbiy sug'urta | 노령, 장애, 사망 등으로 소득이 없는 당사자 및 유족의 생활 보장<br>Keksalik, nogironlilk va o'lim sababli daromadi yo'q kishilar va qarovsiz qolgan marhumning oilasi hayotini kafolatlash | 사용자,<br>외국인 근로자<br>Ish beruvchi, chet ellik ishchi |
| 귀국 비용 보험<br>Vatanga qaytish xarajatlari sug'urtasi | 외국인 근로자의 귀국 시 필요한 비용 충당<br>Chet ellik ishchilarning vatanlariga qaytib ketishida zarur bo'lgan xarajatlarni qoplash | 외국인 근로자<br>Chet ellik ishchi |
| 상해 보험<br>Baxtsiz hodisalardan sug'urtalash | 업무상 재해 이외의 외국인 근로자의 사망 · 질병 대비<br>Ish bilan bog'liq ofatlardan tashqari, chet ellik ishchilarning o'lim va kasalligiga tayyorgarlik | 외국인 근로자<br>Chet ellik ishchi |
| 출국 만기 보험<br>Davlatdan chiqib ketishni kafolatlash sug'urtasi | 중소기업의 퇴직금 일시 지급에 따른 부담 완화<br>Kichik va o'rta biznesni nafaqa to'lovi uchun ma'suliyat yukini yengillashtirish | 사용자<br>Ish beruvchi |
| 임금 체불 보증 보험<br>Kechiktirlilgan ish haqini kafolatlash sug'urtasi | 외국인 근로자에 대한 임금 체불 대비<br>Chet ellik ishchining kechiktirlilgan ish haqini sug'urta kompaniyasi to'lab beradi. | 사용자<br>Ish beruvchi |

### 보증 보험금 신청 및 수령 Kafolatli sug'urta qilish uchun ariza berish va olish

외국인 근로자는 사업장에서 임금체불이 발생한 경우 고용노동부 고용센터 또는 근로감독과에 임금 체불 사실을 신고하여 확인을 받은 후, 한국산업인력공단에 보험금 지급을 신청할 수 있습니다. 보험기간 이내에 임금체불이 아닌 기타 사유(이탈, 출국, 사망 등)로 외국인 근로자와 근로 계약이 해지된 경우 사용하는 보험금 사업자(서울보증보험)에 대해 납입한 보험료 중 경과 보험료(최저 보험료)를 제외한 미경과 보험료에 대해 환급을 받을 수 있습니다.

Chet ellik ishchilar ish joyidan ish haqi kechiktirilgan holatlarda Bandlik va Mehnat Vazirligi Bandlik Markazi yoki mehnat nazorat bo'limiga ish haqi kechiktirilganligi haqida murojaat qilib javobni olgandan so'ng, Koreya sanoat ishchi kuchi korparatsiyasiga sug'urta to'lovlari uchun ariza berishi mumkin. Sug'urta muddati ichida ish haqi kechiktirilishi bo'lmagan vaziyatdan tashqari boshqa sabablar (qochish, mamlakatdan jo'nab ketish, o'lim kabi) bilan chet ellik ishchining mehnat shartnomasi bekor bo'lgan vaziyatda ish beruvchi (Seul kafolatlash sug'urtasi) to'lagan sug'urta puli ichidan sarf qilgan sug'urtani ola olmaydi va sarf qilmagan sug'urta pulini qaytarib olishi mumkin.



1 va 2-shartlardagi hikoyani eshitib suhbat nima haqida ekanligini tanlang. 3-shartdagi savolga to‘g‘ri javobni tanlang. Diqqat bilan eshiting.

[1~2] 다음을 듣고 무엇에 대한 대화인지 고르십시오.
Quyidagini tinglab, suhbat nima haqida ekanligini tanlang.




1. ① 보험 가입 ② 보험금 납입 ③ 보험금 환급 ④ 보험금 청구

2. ① 내역서 ② 진단서 ③ 청구서 ④ 영수증

3. 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savolni tinglab, to‘g‘ri javobni tanlang.

① 네, 매달 보험료를 내요. ② 네, 지금 식사 중이에요.
③ 네, 귀국 전에 신청하려구요. ④ 네, 입국하자마자 가입했어요.



4 va 5-shartlardagi suhbatni eshitib to‘g‘ri javobni tanlang. Suhbatni eshitishdan oldin namunani bir bor ko‘zdan kechiring.

[4~5] 이야기를 듣고 질문에 알맞은 대답을 고르십시오.
Suhbatni eshitib savolga to‘g‘ri javobni tanlang.

4. 두 사람이 이야기하는 보험은 무엇입니까?
Ular qaysi sug‘urta haqida suhbatlashyapti?

① 산재 보험 ② 상해 보험 ③ 귀국 비용 보험 ④ 출국 만기 보험

5. 두 사람은 무엇에 대해 이야기하고 있습니까?
Ular nima haqida suhbatlashyapti?

① 병원비 ② 치료비 ③ 휴업 급여 ④ 장애 보상금

### 듣기 대본 Eshitish matni

1. 남: 보험을 들려고 하는데요. Men sug'urta qilmoqchiman.
   여: 네, 이쪽에 앉으세요. Ha, bu tomonga o'tiring.
2. 여: 보험금을 청구할 때 어떤 치료를 받았는지 볼 수 있는 서류가 필요하다고 해요.
   Sug'urta pulini davo qilgan paytda qanday davolanishlar qilgani haqidagi hujjatlar kerak bo'lar ekan.
   남: 아, 그 서류는 병원에서 발급 받을 수 있어요. Ha, hujjatlarni kasalxonadan olishingiz mumkin.
3. 남: 보험금을 청구했어요? Sug'urta pulini talab qildingizmi?
4. 남: 이 보험은 반드시 가입해야 하는 보험이에요?
   Ushbu sug'urta majburiymi?
   여: 네, 작업장이 아닌 곳에서 다칠 수도 있는 거잖아요. 꼭 가입해야죠.
   Ha, ish joyidan boshqa joylarda jarohatlanishingiz mumkinku, shunga albatta a'zo bo'lishingiz kerak.
5. 여: 지난번에 치료 받으신 후에도 계속 몸이 안 좋으시다는 거죠?
   O'tgan safar davolanganingizdan keyin ham o'zingizni yomon his etyapsizmi?
   남: 네, 이런 경우에 받을 수 있는 보상이 있어요?
   Ha, bu holatda oladigan to'lov bormi?
   여: 네, 있습니다. Ha, bor.

정답 1. ① 2. ② 3. ③ 4. ② 5. ④



### 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar  L-54

1. 대화를 듣고 질문에 알맞은 것을 고르십시오.
   Suhbatni eshitib savolga to'g'ri javobni tanlang.

   여자는 지금 어디에 있습니까?
   Qiz hozir qayerda?

   ① 병원 ② 상담소 ③ 사무실 ④ 보험회사

### 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 남: 모니카 씨, 그동안 고생 많았어요. Monika, shu kungacha ko'p azob chekdingiz.
   여: 고맙습니다, 사장님. 내일이면 퇴원할 수 있대요.
   Rahmat, boshliq. Ertaga kasalxonadan chiqar ekanman.
   남: 빨리 나아서 정말 다행이에요. 건강보험이 있으니까 입원비 걱정은 하지 마세요.
   Ha, tushunarli. Tibbiy sug'urtangiz borligi uchun shifoxona xarajatlaridan tashvishlanmang.
   여: 네, 정말 감사합니다. Katta rahmat.

정답 1. ①



1 va 2-topshiriqlarda rasmga qarab, to‘g‘ri keltirilgan gapni aniqlang. Namunani diqqat bilan o‘qib, ushbu rasmga mos bo‘lgan javobni belgilang.

[1~2] 다음 그림을 보고 맞는 문장을 고르십시오.
Quyidagi rasmga qarang va mos keluvchi gapni tanlang.

1. 

① 사망했어요. ② 장애가 남았어요.
③ 질병에 걸렸어요. ④ 상해를 입었어요.

2.

의료 영수증 진료비수납
성명: ―― 진료과목: 외과

| | |
|---|---|
| 진찰비 | 12,000 |
| 입원료 | 135,000 |
| 소계 | 147,000 |

① 영수증입니다. ② 내역서입니다.
③ 청구서입니다. ④ 진단서입니다.



3 va 4-topshiriqlarda bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keluvchi so‘z birikmasi tanlanadi. 5-topshiriqda esa dialogni o‘qib, savollarga javob beriladi. Diqqat bilan o‘qib, to‘g‘ri javobni aniqlang.

3. 보험금을 ____________ 먼저 보험금을 청구해야 합니다.
Sug‘urta pulini olmoqchi bo‘lsangiz, avval sug‘urta pulini da’vo qilishingiz kerak.

① 내려면 ② 타려면 ③ 신청하려면 ④ 지급하려면

4. 이 보험은 ____________이/가 되면 그동안 낸 보험금을 전부 돌려 받을 수 있습니다.
Bu sug‘urtaning muddati tugasa, shu vaqtgacha to‘lagan barcha sug‘urta pulingiz qaytarib beriladi.

① 만기 ② 신청 ③ 소멸 ④ 보상

5. 다음 질문에 답하십시오. Quyidagi savollarga javob bering.

여: 다쳐서 일도 못하고 생활이 어려워서 어떡해요.
Jarohatlanganligim uchun ishlay olmay, hayotim og‘irlashayapti. Nima qilay?
남: 그래도 보험금으로 평균 임금의 70%를 받을 수 있으니까 다행이에요.
Shunday bo‘lsa-da, o‘rtacha ish haqining 70 foizini sug‘urta puli sifatida olganingiz uchun yaxshi bo‘ldi.

두 사람은 무엇에 대해 이야기를 하고 있습니까? Ular nima haqida suhbatlashmoqda?

① 병원비 ② 치료비 ③ 휴업 급여 ④ 장애 보상금

정답 1. ② 2. ① 3. ② 4. ① 5. ③



## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keladigan javobni belgilang.

1. 귀국할 때 필요한 비용을 준비하려면 귀국 비용 보험에 __________ 것이 좋습니다.
O‘z mamlakatingizga qaytib ketishga sarflanadigan harajatlarga tayyorgarlik ko‘rish uchun qaytib ketish harajatlari sug‘urtasini olganingiz ma’qul.

① 기부하는 ② 가입하는 ③ 보상하는 ④ 지급하는

2. 우리 회사는 동료들끼리 아주 친하게 지냅니다. 그래서 저는 __________ 직장 생활을 하고 있습니다.
Bizning kompaniyada hamkasblari o‘rtasida juda do‘stona munosabat o‘rnatilgan. Shuning uchun men zavqli ishxona hayotini kechirmoqdaman.

① 즐겁게 ② 외롭게 ③ 즐겁지만 ④ 외롭지만

3. 보호복을 입지 않고 일을 하면 위험합니다. 조금 불편하더라도 꼭 입고 작업해야 __________.
Himoya kiyimini kiymasdan ishlash xavfli. Biroz noqulay bo‘lsa-da, uni albatta kiyib, ishlansagina xavfsiz bo‘ladi.

① 편리합니다 ② 복잡합니다 ③ 안전합니다 ④ 시원합니다

정답 1. ② 2. ① 3. ③



## 발음 Talaffuz




### O‘qituvchining talaffuzini diqqat bilan tinglang va takrorlang.

Old bo‘g‘in shovqinli tovush bilan tugab, orqa bo‘g‘in ‘이’, ‘야’, ‘여’, ‘요’, ‘유’ unlilari bilan boshlansa, ‘ㄴ’ undosh ortirilib, [니], [냐], [녀], [뇨], [뉴] deb talaffuz qilinadi. Bu holatda old bo‘g‘in dagi shovqinli tovush burun tovushi sifatida talaffuz qilinadi.

(1) 부엌일, 색연필, 늦여름
(2) 꽃잎, 낯익은, 앞일
(3) 부엌일이 많아요. / 가을에는 꽃잎이 떨어져요.






# 급여 명세서를 확인해 보세요

Oylik qog'ozini tekshirib ko'ring

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi** Oylik qog'ozini tekshirish, qo'shimcha ish haqini tekshirish
- **Amaliy mashg'ulot** Oylik qog'ozini o'qish
- **Yangi so'z va ifodalar** Oylik va soliq, qo'shimcha ish haqi
- **Ma'lumot va madaniyat** Oylik ish haqi



## 대화 1 Suhbat 1






Ivan va Minsu oylik qog'ozi haqida suhbatlashmoqda. Oylik qog'oziga haqiqiy olinadigan oylik pulini nima deb yozilishini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshitib takrorlang.

민수 이반 씨, 통장 확인해 봤어요? 월급이 들어왔을 텐데요.
Ivan, bank daftarchangizni tekshirib ko'rdingizmi? Oylik tushgan bo'lishi kerak.

> 통장
> bank daftarchasi
> · 통장을 확인하다
> Bank daftarchasini tekshirmoq

이반 네, 그런데 생각보다 적은 것 같아요. 계약서에서 본 금액이 아니더라고요.
Ha, lekin o'ylaganimdan ko'ra kamga o'xshaydi.
Shartnomada ko'rsatilgan oylik bilan bir xil emas.

> 각종
> har xil

지은 아, 그건 각종 보험과 세금 때문이에요. 계약된 임금에서 세금하고 보험료를 뺀 만큼 받거든요.
A, u har xil sug'urta va soliq tufayli shunaqa. Shartnomadagi oylikdan soliq va sug'urta pulini olib qolib, qolganini beradi.

이반 아, 계약서의 임금을 모두 받는 게 아니군요.
Demak shartnomada ko'rsatilgan oylikning hammasini olmas ekanmizda.

지은 네, 급여 명세서를 보면 실수령액이라는 게 있는데, 그게 이반 씨가 실제로 받는 돈이에요.
Ha, oylik qog'ozini ko'rsangiz haqiqiy qo'lingizga oladigan oylik miqdori degan joyi bor. O'sha siz haqiqatdan oladigan oylikdir.

> 실제로
> haqiqatdan ham

이반 그렇군요. 다시 급여 명세서를 확인해 봐야겠어요. 고마워요.
Tushunarli. Yana qaytadan oylik qog'ozini tekshirib ko'raman. Rahmat.



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 이반 씨가 계약된 임금보다 임금을 적게 받은 이유는 뭐예요?
   Ivan shartnomada ko'rsatilgan oylikdan ko'ra kam oylik olganining sababi nima?
2. 급여 명세서에서 실제로 받는 돈을 뭐라고 해요?
   Oylik qog'ozida haqiqatdan olinadigan oylik nima deb ataladi?



1. 계약된 임금에서 세금하고 보험료를 뺀 만큼 받기 때문이에요. 2. 실수령액이라고 해요.

## 어휘 1 Yangi so‘zlar 1 급여와 세금 Oylik va soliq



Keling, oylik to‘lov ro‘yxati bilan bog‘liq bo‘lgan turli so‘zlarni ko‘rib chiqaylik.



급여 명세서
oylik to‘lov qog‘ozi



급여 내역
oylik to‘lovining tafsiloti



기본급
asosiy to‘lov



실수령액
aniq to‘lov

세금
soliqlar




식대
oziq-ovqat uchun to‘lovlar



총액
summa, miqdor



공제하다
ayirmoq, ajratmoq



상여금
rag‘bat, bonus



퇴직금
ishdan ketgandan keyin beriladigan nafaqa pul



국민연금
davlat nafaqasi




연말정산
soliq deklaratsiyasi

### 유용한 표현 Foydali iboralar

죽을 뻔했어요. O‘lib qolay dedim.

가: 이 많은 짐을 혼자 다 옮겼어요? Shuncha ko‘p yukni yolg‘iz o‘zingiz ko‘chirdingizmi?
나: 네, **죽을 뻔했어요.** Ha, **o‘lib qolay dedim.**





Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

## 1. 그림을 보고 〈보기〉처럼 대화를 완성하세요.

Rasmlarga qarab, <Namuna>dek suhbatni yakunlang.




가: 급여 명세서에서 뭘 확인해야 해요?
Oylik to‘lov qog‘ozida nimani tekshirish kerak?

나: 세금이 맞는지 잘 계산해 보세요.
Soliq to‘g‘ri ekanligini yaxshilab hisoblab ko‘ring.




1) 


2) 


3) 


4) 


## 2. 빈칸에 맞는 표현을 골라 대화를 완성하세요.

Bo‘sh kataklarlarga to‘gri keladigan iboralami namunadan tanlab, suhbatni yakunlang.

1)

가: 이번 달에는 월급이 조금 많은 것 같아요.
Bu oydagi oylik ozgina ko‘pdek ko‘rinyapti.

나: 곧 있으면 추석이니까 ____________이 같이 나왔을 거예요.

① 상여금　　② 퇴직금

2)

가: 주민세하고 소득세는 뭐예요? Yashash solig‘i va daromad solig‘i nima?

나: 그건 월급에 대한 기본적인 ____________이에요/예요.

① 세금　　② 보험료

3)

가: 급여 명세서에서 실제로 받는 돈을 확인하려면 뭘 봐야 해요?
Oylik to‘lov qog‘ozida haqiqiy oladigan pulni tekshirmoqchi bo‘lsangiz qayerga qarash kerak?

나: ____________이라고 쓰여 있는 부분을 보세요.

① 실수령액　　② 공제 총액

4)

가: 보너스는 어떻게 계산해요? Mukofotni qanday hisob qilishadi?

나: 보통은 ____________을 기준으로 100%, 200% 이렇게 계산해요.

① 수당　　② 기본급

정답 1. 1) 가: 급여 명세서에서 뭘 확인해야 해요? 나: 총액이 맞는지 잘 계산해 보세요.
2) 가: 급여 명세서에서 뭘 확인해야 해요? 나: 실수령액이 맞는지 잘 계산해 보세요.
3) 가: 급여 명세서에서 뭘 확인해야 해요? 나: 기본급이 맞는지 잘 계산해 보세요.
4) 가: 급여 명세서에서 뭘 확인해야 해요? 나: 식대가 맞는지 잘 계산해 보세요.
2. 1) ① 2) ① 3) ① 4) ②

## 대화 2 Suhbat 2






Shu kunlarda Kan ishning ko'pligidan kechasi ham ishladi. U ayol ishchi bilan nima haqida suhbatlashayotganligini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

여직원 칸 씨, 안녕하세요. 요즘 많이 바쁘지요?
Kan, Assalomu alaykum. Shu kunlarda juda ishingiz ko'p-a?

칸 네, 일이 많아서 지난주에도 계속 야근을 했어요.
Ha, ish ko'pligidan o'tgan haftada ham kechasi ishladim.

여직원 그러게요. 곧 명절이라서 그런지 일이 몰리네요.
Shunaqa deb eshitdim. Tez orada milliy bayram bo'lganligi uchun ish ko'payib ketdi.

칸 그래도 야근 수당도 받고 상여금도 받으니까 이번 달은 부자 되겠어요.
Shunday bo'lsa ham kechqurun ishlaganim uchun ish haqi ham olib, mukofot puli ham olib, bu oyda boy bo'lar ekanmanda.

여직원 하하, 휴일에는 좀 쉬세요. 돈도 좋지만 건강도 챙기셔야죠.
Ha-ha, dam olish kunida dam oling. Pul ham yaxshi lekin sog'liq birinchi o'rinda bo'lishi kerak.

칸 그럴게요. 고마워요.
Shunday qilaman, rahmat.

▶ 일이 몰리다
ish ko'payib ketmoq

▶ 하나도 -ligi uchun bo'lsa kerak
Fe'l yoki sifatga va otga '명사+이다' qo'shilib tahminiy sababni bildiradi.
· 오늘은 날씨가 좋아서 그런지 공원에서 산책하는 사람들이 많네요.
Bugun havo yaxshi bo'lgani uchun bo'lsa kerak parkda sayr qilib yurgan odamlar ko'p ekan.



Bu safar siz Kan va ayol ishchining roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 칸 씨는 왜 계속 야근을 했어요?
   Kan nima uchun tinmasdan kechalari ishladi?
2. 칸 씨가 여직원에게 이번 달은 부자가 되겠다고 한 이유는 뭐예요?
   Kan xodimga nima uchun bu oy boy bo'lib ketar ekanmanda deb aytdi?

정답 1. 일이 많았어요.
2. 이번 달에는 야근 수당도 받고 상여금을 받기 때문이에요.



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 수당 Qo‘shimcha ish haqi



Keling, asosiy maoshdan tashqari olinadigan pulga oid bo‘lgan so‘zlarni birgalikda ko‘rib chiqaylik.




법정 근로 시간
qonun tomonidan o‘rnatilgan ish soati




연장 근로 시간
ortiqcha ish soati




야간 근로 시간
kechki ish soati

휴일 근로 시간
dam olish soati




수당을 받다
moddiy pul olmoq




포함되다
o‘z ichiga olmoq




별도로 지급하다
alohida to‘lamoq




가불하다
(oldindan oylikni yarim miqdorini) to‘lamoq(avans)

한시간 : 5,210원
두 시간 : 10,420원
세 시간 : 15,640원
…
…

시급
soat ish haqi




일당
kunlik ish haqi

2012년 4,580원
2013년 4,860원
2014년 5,210원
…
…

최저임금
eng kam ish haqi



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

1. 빈칸에 맞는 표현을 골라 대화를 완성하세요.
Bo‘sh kataklarlarga to‘gri keladigan iboralarni tanlab, suhbatni yakunlang.

1)
가: 야간 근로 수당은 얼마예요? Kechki ish haqqi miqdori qancha?
나: 일한 시간만큼 줘요. 하지만 일반 근무 시간의 ____________보다는 높아요.

① 시급 ② 세금

2)

가: 수당은 언제 받을 수 있어요? Qachon yordam pulini olsam bo'ladi?
나: 보통은 월급에 __________ 나오니까 월급하고 같이 지급돼요.

① 가불해　　② 포함돼

3)

가: 이번 달에는 수당이 안 나온 것 같아요. Bu oydagi yordam puli chiqmaydigan ko'rinadi.
나: 네. 경리과에서 문제가 있어서 이번 달만 __________.

① 수당을 받는대요　　② 별도로 지급한대요

4)

가: 시급은 얼마예요? Soatlik stafka qancha?
나: 보통은 __________을 기준으로 계산하면 돼요.

① 일당　　② 최저임금

**2. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.**
Rasmlarga qarab to'g'ri keladigan so'zlarni birlashtiring.

① ② ③ ④

㉠ 야간 근로 시간　㉡ 법정 근로 시간　㉢ 연장 근로 시간　㉣ 휴일 근로 시간

정답 1. 1) ① 2) ② 3) ② 4) ② 2. ①-㉡ ②-㉣ ③-㉠ ④-㉢

**유용한 표현** Foydali iboralar

**손이 빨라요.** Qo'li chaqqon.

가: 포장 작업이 급한데 누가 좋을까요? O'ram ishi shoshilinch, bu ishga kim yaxshi?
나: 민수 씨가 **손이 빨라요.** Minsu. Uning **qo'li chaqqon.**

## 활동 Amaliy mashg'ulot

이반 씨의 급여 명세서입니다. 잘 읽고 질문에 답하세요.
Ivanning oylik to'lov qog'ozidir. Diqqat bilan o'qing va savolga javob bering.

2014년 6월분 급여 명세서
2014 yil iyun oyi uchun ish haqi

| 성명: 이반<br>Ism sharifi: Ivan | 사원번호: 20130213<br>Xodim raqami: 20130213 | 급여산정기간: 2014년 6월 1일 ~ 6월 30일<br>Ish haqi hisoblash muddati: 2014 yil 1 iyundan 30 iyungacha | |
|---|---|---|---|
| 은행 Bank | 한국은행 Koreya banki | 계좌번호 Hisob raqami | 123-4567-898990 |

세부내역 Batafsil

| 급여 내역<br>Oylik to'lov haqida ma'lumot | | 세금 내역<br>Soliq taqsimoti | | 공제 내역<br>Ishdan tashqari ish haqi miqdorini hisoblash | |
|---|---|---|---|---|---|
| 기본급<br>Asosiy ish haqi | 1,088,890원 | 소득세<br>Daromad solig'i | 10,888원 | 국민연금<br>Milliy pensiya | 55,252원 |
| 연장 근로 수당<br>Ishdan tashqari ish haqi | 36,470원 | 주민세<br>Yashash uchun soliq | 1,088원 | 건강 보험<br>Salomatlik sug'urtasi | 19,890원 |
| 야간 근로 수당<br>Kechki ish haqi uchun qo'shimcha to'lov ish | 46,890원 | | | 고용보험<br>Mehnat sug'urtasi | 5,252원 |
| 휴일 근로 수당<br>Dam olish uchun qo'shimcha to'lov ish | 0원 | | | | |
| 식대<br>Ovqat taqsimlash | | | | | |
| 급여 총액<br>Ish haqi miqdori | 1,172,250원 | 세금 총액<br>Jami soliq miqdori | 11,976원 | 공제 총액<br>Jami cheklov | 80,394원 |
| 실수령액 Jami | | | | 1,079,880원 | |

1. 이반 씨가 이번 달에 실제로 받은 돈은 얼마입니까?
   Ivan bu oyda haqiqiy olgan oylik puli qancha?

   ① 1,088,890원 ② 1,079,880원 ③ 1,172,250원 ④ 1,197,600원

2. 급여 명세서에 대한 설명으로 알맞은 것을 고르십시오.
   Oylik to'lov qog'ozi haqida keltirilgan izohga to'g'ri keladigan javobni tanlang.

   ① 이반 씨는 세금으로 10,888원을 냈습니다.
   ② 이반 씨는 고용보험에 가입하지 않았습니다.
   ③ 이반 씨는 법정 근로 시간 이외에 일을 했습니다.
   ④ 이반 씨가 2013년 6월에 일한 것에 대한 임금입니다.

정답 1. ② 2. ③

# 월급

Oylik ish haqi

## 월급을 받는 방법 Oylik ish haqi olish usuli

월급은 한 달에 한 번 일한 것에 대한 대가를 받는 것을 말합니다. 월급은 보통 한국에서 개설한 은행의 통장으로 바로 입금됩니다. 월급은 현금으로 바로 받는 것보다는 통장으로 계좌이체를 해서 받는 것이 안전합니다. 또한 월급을 받을 때는 기본급과 수당 공제 내역이 기재된 월급명세서를 함께 받아서 금액이 정확한지 확인하는 것이 좋습니다.

Oylik ish haqi oyiga bir marta ish uchun oladigan to'lovdir. Oylik ish haqi odatda Koreyada ochtirilgan bank hisobiga to'g'ridan to'gri kiritiladi. Oylik ish haqini naqd olgandan ko'ra bank hisobi orqali to'lansa ancha xavfsizdir. Bundan tashqari, ish haqini olganda asosiy to'lov, soliq va boshqa to'lovlar bo'yicha hisobotlar qayd etilgan chek varaqasini birgalikda tekshirish tavsiya etiladi.

## 월급 계산하기 Oylik ish haqini hisoblash

급여는 기본급과 수당으로 구성됩니다. 기본급은 최저 임금보다 높게 책정되어야 합니다. 수당은 연장 근로 수당, 야간 근로 수당, 휴일 근로 수당이 있습니다. 각 수당들은 기준 시급의 1.5배에서 2.5배로 계산됩니다. 수당의 기준과 계산식은 대략 다음과 같습니다.

Ish haqi asosiy ish haqi va qo'shimcha ish haqidan iborat. Asosiy ish haqi eng kam ish haqidan yuqori bo'lishi kerak. Qo'shimcha to'lovlarga qo'shimcha ishlash, kechasi ishlash, dam olish kunlari ishlash kiradi. Har bir qo'shimcha to'lovlar asosiy soatbay to'lovning 1,5 dan 2,5 baravargacha hisoblanadi. Qo'shimcha to'lovning standarti va hisoblash usuli taxminan quyidagicha.

| 수당<br>Qo'shimcha to'lovlar | 기준<br>Mehnat standarti | 공제 내역<br>Ishdan tashqari ish haqi miqdorini hisoblash |
|---|---|---|
| 연장 근로<br>Qo'shimcha ishlash | 1일 8시간 초과 일할 경우<br>Kuniga 8 soatdan ortiq ishlasa | 기준 시급×근로 시간×1.5배<br>Asosiy soatbay to'lov x ish soati x 1.5 barobar |
| 야근 근로<br>Kechasi ishalsh | 밤 10시부터 새벽 6시 사이에 일할 경우<br>Kech 10 dan tongi 6 gacha ishlasha | 기준 시급×근로 시간×2배<br>Asosiy soatbay to'lov x ish soati x 2 barobar |
| 휴일 근로<br>Dam olish kunlari ishlash | 휴일에 일할 경우<br>Dam olish kunlari ishlasa | 기준 시급×근로 시간×1.5배<br>Asosiy soatbay to'lov x ish soati x 1.5 barobar |
| 휴일 연장<br>Dam olish kunlari qo'shimcha ishlash | 휴일에 8시간 이상 일할 경우<br>Dam olish kunlari 8 soatdan ortiq ishlasa | 기준 시급×근로 시간×2배<br>Asosiy soatbay to'lov x ish soati x 2 barobar |
| 휴일 야간<br>Dam olish kunlari kechasi ishlash | 휴일밤 10시부터 새벽 6시 사이에 일할 경우<br>Dam olish kuni kechgi 10 dan tongi 6 gacha ishlasa | 기준 시급×근로 시간×2.5배<br>Asosiy soatbay to'lov x ish soati x 2.5 barobar |

## 최저 임금제 Eng kam ish haqi tizimi

근로자들의 생활 안전을 위해 임금의 최저 기준을 법으로 보장하는 제도입니다. 최저 임금은 매년 발표하며, 매년 그 금액이 다릅니다.

Eng kam ish haqi tizimi ishchilarning hayoti xavfsizligini qonuniy kafolatlaydi. Eng kam ish haqi har yili e'lon qilinib, ushbu miqdor yiliga o'zgaradi.

| 구분<br>Yil | 시간급<br>Soatbay to'lov | 일급<br>(8시간 근무)<br>Kunlik (8 soatdan ortiq) | 월급 Oylik | |
|---|---|---|---|---|
| | | | 주 40시간제<br>(5인 이상 사업장)<br>Haftasiga 40 soat<br>(5 kishidan ortiq ish joyi) | 주 44시간제<br>(4인 이하 사업장)<br>Haftasiga 44 soat<br>(4 kishidan kam ish joyi) |
| 2011년 | 4,320원 | 34,560원 | 902,880원 | 976,320원 |
| 2012년 | 4,580원 | 36,640원 | 957,220원 | 1,035,080원 |
| 2013년 | 4,860원 | 38,880원 | 1,015,740원 | 1,098,360원 |
| 2014년 | 5,210원 | 41,680원 | 1,088,890원 | |



1 va 2-shartlarni tinglab, suhbat nima haqida ekanligini tanlang. Eshitishdan oldin so‘zlarni diqqat bilan ko‘rib chiqing.

[1~2] 다음을 듣고 무엇에 대한 대화인지 고르십시오.
Quyidagilarni tinglab, suhbat nima haqida ekanligini tanlang.

Track 171

1. ① 상여금 ② 실수령액 ③ 공제 총액 ④ 세금 총액

2. ① 보험 ② 기본급 ③ 보너스 ④ 연장 근로 수당



3 va 4-shartlarda berilgan savollarga to‘g‘ri javobni tanlang. 5-shartdagi suhbatni eshitib savolga to‘g‘ri javob bering. Eshitishdan oldin javob mazmunini diqqat bilan ko‘rib chiqing.

[3~4] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savolni eshitib to‘g‘ri javobni tanlang.

3. ① 네, 별도로 지급한대요. ② 네, 세금이 공제된 금액이에요.
③ 네, 가불을 신청해 보세요. ④ 네, 월급하고 같이 받으면 돼요.

4. ① 네, 급여 명세서를 보세요. ② 네, 보험료를 다 더해 보세요.
③ 네, 최저 임금을 확인해 보세요. ④ 네, 기본급하고 수당을 더해 보세요.

5. 이야기를 듣고 질문에 알맞은 대답을 고르십시오.
Suhbatni eshitib savolga to‘g‘ri javobni tanlang.

여자는 왜 월급을 많이 받았습니까? Qiz nega ko‘p oylik oldi?

① 세금이 많아져서 ② 수당이 포함돼서
③ 기본급이 올라서 ④ 상여금을 받아서

## 듣기 대본 Eshitish matni

1. 남: 이 금액을 제가 받는 월급이지요? Bu men oladigan oylik ish haqimi?
   여: 네, 총액에서 세금을 뺀 금액을 실제로 받게 돼요.
   Ha, umumiy summadan soliqlarsiz asli summani olasiz.
2. 여: 이번 달에는 월급이 많네요. Bu oy ish haqi ko‘p ekan.
   남: 네, 연장 근무랑 야간 근무가 많았거든요. Ha, qo‘shimcha ish va kechasi ish ko‘p edi.
3. 남: 월급을 미리 받을 수 있어요? Ish haqini oldindan olish mumkinmi?
4. 여: 세금이 얼마인지 알아요? Soliqlar qanchalilgini bilasizmi?
5. 남: 이번 달에 월급 나왔어요? Bu oygi oylik ish haqi chiqdimi?
   여: 네, 그런데 생각보다 조금 많네요. Ha, biroq o‘ylaganimdan ko‘ra bir oz ko‘proq ekan.
   남: 휴일 근로 수당이 같이 들어왔을 거예요. 한번 확인해 보세요.
   Dam olish kunidagi ishingiz uchun qo‘shimcha ish haqi ham birgalikda to‘langan bo‘lsa kerak. Yana bir bor tekshirib ko‘ring.

정답 1. ② 2. ④ 3. ③ 4. ① 5. ②



## 확장 연습 Eshitish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar 



1. 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
   Savolni eshitib to‘g‘ri javobni tanlang.
   ① 야간 근무를 많이 했거든요.
   ② 세금과 보험료를 많이 냈어요.
   ③ 최저 임금이 오르면 좋겠어요.
   ④ 월급이 얼마인지 모르겠는데요.

## 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 남: 수피카 씨, 이번 달은 월급이 많은 편이네요. Bu oyda oylik ish haqingiz ko‘pmi.











# EPS-TOPIK 읽기 EPS-TOPIK O'qish



1 va 2-topshiriqlarda eng mos keluvchi so'z tanlanadi. Avvalgi darslarda o'rgangan so'z birikmalaringizni yodga olib, topshiriqlarni bajaring.

[1~2] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오. Quyidagi rasmga qarang va mos keluvchi gapni tanlang.

1. 1년 이상 근무한 근로자가 회사를 그만둘 때는 __________ 을/를 지급해야 합니다.
Bir yildan oshiq vaqt mobaynida ishlagan xodim kompaniyani tark etayotganida unga nafaqa puli to'lanishi kerak.

① 상여금 ② 기본급 ③ 보너스 ④ 퇴직금

2. 실수령액은 월급의 총액에서 세금을 __________ 금액입니다.
Haqiqiy miqdor – oylik maoshining umumiy miqdoridan soliq miqdorini ayirish orqali hosil bo'lgan miqdor.

① 포함한 ② 가불한 ③ 공제한 ④ 지불한

3 va 4-topshiriqlarda dialogga sarlavha tanlanadi. 5-topshiriqda esa yil yakuni hisobi haqidagi matnni o'qib, savollarga javob beriladi.

[3~5] 다음 질문에 답하십시오. Quyidagi savollarga javob bering.

3. 가: 어젯밤 몇 시까지 일을 했어요? Kecha kechqurun soat nechchigacha ishladingiz?
나: 조금 늦게까지 일을 했지만 10시 전에 퇴근했어요.
Biroz kechgacha ishlagan bo'lsam-da, soat 10 bo'lmasidan ishdan qaytdim.

두 사람은 무엇에 대해 이야기하고 있습니까? Ular nima haqida suhbatlashmoqda?

① 법적 근로 시간 ② 야간 근로 시간 ③ 연장 근로 시간 ④ 휴일 근로 시간

4. 가: 수당을 계산할 때 왜 6,030원으로 해요?
Qo'shimcha ish haqqimni nima uchun 6,030 von deb hisoblayapsiz?
나: 그 금액이 법으로 정한 임금의 최소 기준이거든요.
Bu miqdor qonun bilan belgilangan eng kam ish haqi darajasidir.

두 사람은 무엇에 대해 이야기하고 있습니까? Ular nima haqida suhbatlashmoqda?

① 국민연금 ② 고용 보험 ③ 최저 임금 ④ 급여 내역

5. 근로자들은 기본급 이외에 상여금과 수당 등 매월 다른 금액의 급여를 받게 됩니다. 그렇지만 매월 발생하는 근로 소득에 대한 세금을 정확하게 계산하는 것은 굉장히 복잡합니다. 따라서 급여를 지급할 때 간단한 세금 계산표로 세금을 공제하고, 다음해 2월에 실제 부담해야 할 세금을 정확하게 계산합니다. 이것을 ㉠__________(이)라고 합니다.
Ishchilar asosiy oylik ish haqqidan tashqari rag'bat puli va qo'shimcha ish haqi kabi har oy turli xil miqdordagi oylik maoshini oladilar. Ammo har oyda yuzga keladigan mehnat daromadidagi soliq miqdorini aniq hisoblab chiqish juda murakkab. Shuning uchun oylik maoshingizni olayotganingizda soliq miqdorini oddiy hisob-kitob jadvali yordamida ayirib tashlab, kelgusi yilning fevral oyida to'lanishi kerak bo'lgan soliq miqdorini aniq hisoblab chiqasiz. Bu "yil oxiridagi aniq hisob-kitob" deyiladi.

㉠에 들어갈 알맞은 말을 고르십시오. ㉠ o'miga qo'yilishi mumkin bo'lgan eng mos so'z birikmasini toping.

① 연말 정산 ② 세금 공제 ③ 보험료 납부 ④ 급여 명세서

정답 1. ④ 2. ③ 3. ② 4. ③ 5. ①



## 확장 연습 O‘qish bo‘yicha kengaytirilgan mashqlar

[1~3] 빈칸에 들어갈 가장 알맞은 것을 고르십시오.
Bo‘sh kataklar o‘rniga eng mos keluvchi javobni toping.

1. 쓰레기를 버릴 때에는 정해진 봉투에 쓰레기를 ____________ 버려야 합니다. 다른 봉투에 넣으면 안 됩니다.
Axlat tashlayotganda maxsus xaltaga axlatni solib, tashlash lozim. Boshqa xaltaga solish mumkin emas.

① 달아도　② 담아도　③ 달아서　④ 담아서

2. 공구는 사용 전후에 항상 점검을 해야 합니다. 고장이 난 것은 반드시 __________ 사용하도록 하십시오.
Asboblar har doim foydalanishdan oldin va keyin tekshirilishi kerak. Buzilganlari bo‘lsa, albatta oldin tuzatib, keyin foydalanish lozim.

① 씻어서　② 고쳐서　③ 닦아서　④ 치워서

3. 직장에서 일할 때에는 동료들끼리 사이좋게 지내야 합니다. 그렇지 않으면 일이 즐겁지 않고 __________.
Ishxonada ishlayotganda hamkasblar bilan munosabat yaxshi bo‘lishi kerak. Aks holda, ishingizdan zavqlana olmay, qiynalib qolishingiz mumkin.

① 편해져야 합니다　② 힘들어져야 합니다
③ 편해질 수 있습니다　④ 힘들어질 수 있습니다

정답 1. ④ 2. ② 3. ④



## 발음 Talaffuz




### O‘qituvchining talaffuzini diqqat bilan tinglang va takrorlang.

Aniqlovchi qo‘shimcha ‘-(으)ㄹ’ dan so‘ng shovqinli undosh ‘ㄱ, ㄷ, ㅂ, ㅅ, ㅈ’ kelsa, bu undoshlar qattiq [ㄲ], [ㄸ], [ㅃ], [ㅆ], [ㅉ] undoshlardek talaffuz qilinadi.

(1) 먹을 것, 살 곳, 올 사람
(2) 죽을 병, 갈 곳
(3) 주말에 갈 곳이 없어요. / 먹을 것이 많아요.




# 이번 여름 휴가 계획은 세웠어?

Bu yilgi yozgi ta'tilga reja tuzdingizmi?

**학습 안내**
Darsning maqsadi

- **Ta'lim maqsadi** Ta'til vaqtini aniqlash, kasallik ta'tili so'rash
- **Amaliy mashg'ulot** Ta'til uchun anketa to'ldirish haqida tushunchaga ega bo'lish
- **Yangi so'z va ifodalar** Ta'til, kasallik ta'tili
- **Ma'lumot va madaniyat** Mehnat Standart Akti bo'yicha yillik dam olish haqida tushuncha



## 대화 1 Suhbat 1




Jihun va Ivan yozgi ta'til haqida suhbatlashmoqda. Ivan qachon ta'tilga chiqishga ariza berishi mumkin? Avval suhbatni ikki marta eshitib, so'ng takrorlang.

지훈 이반, 이번 여름 휴가 계획은 세웠어?
Ivan, bu yilgi yozgi ta'tilga reja tuzdingizmi?

이반 아직 아무도 휴가 얘기를 안 해서 휴가를 써도 될지 눈치를 보는 중이야.
Hali hech kim ta'til haqida gapirmaganligi uchun ta'tilda dam olsammi yo'qmi boshqalarga qarab o'tiribman.



눈치를 보다
boshqalarga qaramoq

지훈 7월 말에는 쉬는 공장이 많으니까 일이 그렇게 많지 않을 거야. 그때쯤 휴가를 신청해 봐.
Iyul oyi oxirida ko'pchilik zavodlar dam oladi. Shuning uchun ish ham ko'p bo'lmaydi. O'sha paytga ta'tilga chiqing.

이반 그래야겠다. 근데 보통 휴가는 얼마나 쓸 수 있어?
Shunday qilaman. Odatda ta'tilda necha kun dam olish mumkin?

지훈 1년에 연차 15일까지 쓸 수 있는데, 여름 휴가로는 일반적으로 3~4일 정도 쓰는 편이야.
1yilda 15kungacha dam olish mumkin. Lekin biz odatda yozgi ta'tilda 3-4 kun dam olamiz.

일반적으로
odatda



Bu safar siz Ivan va Jihunning roliga kirib suhbatni takrorlang. Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 이반은 여름 휴가 계획을 세웠어요? Ivan yozgi ta'til rejasini tuzdimi?
2. 보통 휴가는 일 년에 얼마나 쓸 수 있어요? Odatda ta'tilda 1yilda necha kun dam olsa bo'ladi?

정답 1. 아니요. 아직 세우지 못했어요. 2. 일 년에 연차 15일까지 쓸 수 있어요.





## 어휘 1 Yangi so‘zlar 1 휴가 Ta’til



Keling, ta’til va dam olish kunlariga oid bo‘lgan so‘zlarni birgalikda ko‘rib chiqaylik.



휴가를 신청하다
ta’tilga ariza yozmoq



휴가를 내다
ta’tilga ruxsatni so’ramoq



휴가를 받다
ta’tilga ruxsat olmoq



휴가를 쓰다
ta’tilni yozmoq



유급 휴일
to‘lanadigan ta’til kunlari



무급 휴일
to‘lanmaydigan ta’til kunlari



법정 휴일
qonuniy ta’til kunlari



약정 휴일
shartnomada ko‘rsatilgan dam olish kuni



연차 휴가
har yillik asosiy ta’til



출산 휴가
farzand parvarish ta’tili



### Tip 휴가와 휴일 Dam olish va bayramlar

휴가와 휴일은 근로자가 쉬는 날이라는 점에서 공통점을 갖습니다. 그러나 휴일이 처음부터 근로 의무가 없는 날인 반면, 휴가는 근로 의무가 있는 날이지만 근로자의 청구나 특별한 사유의 충족으로 인해 이를 면제 받은 날이라는 점에서 차이가 있습니다.

Ta’til va bayram uchun dam olish kunlarining o‘xshashlik jihati mavjud. Biroq, bayram uchun dam olish kunlari ishlash majburiyatlari bo‘lmagan kundir. Ta’til esa ish majburiyati bor kun, ammo ishchining shikoyati yoki maxsus sabablari tufayli ishdan ozod qilinishidan farq qilinadi.



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

1. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요. Rasmlarga qarab to‘g‘ri keladigan so‘zlarni birlashtiring.

① • • ㉠ 무급 휴가

② • • ㉡ 유급 휴가

③ • • ㉢ 연차 휴가

④ • • ㉣ 출산 휴가

2. 빈칸에 맞는 표현을 골라 대화를 완성하세요.
Bo‘sh kataklarlarga to‘g‘ri keladigan iboralarni tanlab, suhbatni yakunlang.

1)
가: 내일은 달력에 빨간 날도 아닌데 쉬네요.
Ertaga taqvim bo‘yicha qizil kun emas, ammo dam olamiz.
나: 네, ___________ 휴일이라서 우리 회사는 쉬어요.

① 법정 ② 약정

2)
가: 연차를 사용하는 기간 동안은 임금이 나오지 않는 거예요?
Yillik ta’tildan foydalanish davrida maosh chiqmaydimi?
나: 아니요, ___________ 휴일이니까 임금이 지불돼요.

① 무급 ② 유급

3)
가: 우리 회사는 ___________ 휴가를 얼마나 줘요?
나: 아기를 낳기 전후로 3개월 준대요.
Farzand ko‘rgandan boshlab, 3oy beriladi.

① 연차 ② 출산

4)
가: 이번에 휴가를 ___________ 어디에 가고 싶어요?
나: 친구들하고 부산에 가 보려고요.
Do‘stlarim bilan Pusanga bormoqchimiz.

① 받으면 ② 신청하면

정답 1. ①-㉡ ②-㉠ ③-㉣ ④-㉢ 2. 1) ② 2) ② 3) ② 4) ①



## 대화 2 Suhbat 2



Ivan kasallik ta'tiliga chiqish uchun xodim bilan gaplashmoqda. Ikkalasi nima haqida gaplashayotganligini suhbat orqali bilib oling. Avval suhbatni ikki marta eshiting.

이반 병가를 신청하고 싶은데요.
Kasallik ta'tiliga chiqmoqchi edim.

직원 네. 병가라면 어디 아프신 거예요?
Kasallik ta'tili bo'lsa, biron joyingiz og'riyaptimi?

이반 네. 허리가 좀 아파서 병원에 갔는데 수술을 받는 게 좋겠다고 하네요.
Ha, belim biroz og'riyotganligi uchun kasalxonaga borgan edim, operatsiya qilish kerak deyishdi.

심하다
jiddiy

직원 수술이요? 그럼 심한 거 아니에요?
Operatsiya? Unda ahvolingiz jiddiy emasmi?

이반 간단한 수술이라고 하셨어요. 한 일주일 정도 병가를 쓰면 될 것 같아요.
Oddiy operatsiya deyishdi. Bir haftalar kasallik ta'tiliga chiqsam bo'ladiganga o'xshaydi.

간단하다
oddiy

직원 네, 알겠습니다. 여기 병가 신청서와 필요한 서류들이에요. 잘 읽어 보시고 가급적 빨리 제출해 주세요.
Xo'p, tushundim. Mana bu kasallik ta'tili anketasi va kerakli hujjatlar ro'yxati. Yaxshilab o'qib chiqib, hujjatlarni iloji boricha tezroq topshiring.

가급적 빨리
iloji boricha tezroq



Suhbatni takrorladingizmi? Unda quyidagi savollarga javob bering.

1. 이반은 왜 병가를 신청하러 왔어요? Ivan nima uchun kasallik ta'tiliga chiqmoqchi?
2. 이반은 얼마 동안 병가를 쓰려고 해요? Ivan qanday vaqt davomida kasallik ta'tilini ishlatmoqchi?

정답 1. 허리가 좀 아파서 수술을 받아야 해요.
2. 한 일주일 정도 병가를 쓰려고 해요.



## 어휘 2 Yangi so‘zlar 2 — 병가 Kasallik ta’tili

Kasallik ta’tiliga qanday ariza beriladi? Keling, kasallik ta’tiliga oid bo‘lgan so‘zlarni birgalikda ko‘rib chiqaylik.



**병가**
kasallik tufayli olingan ta’til



**병가 사유**
kasallik sabablari



**병가 기간**
kasallik ta’tilining davri




**소속**
mansublik, aloqadorlik, bog‘liqlik



**직위**
lavozim



**비상 연락처**
favqulod vaqtida aloqaga chiqish raqami



**통원 치료를 하다**
kasalxonadan chiqib davolanmoq



**입원을 하다**
kasalxonada davolanmoq




**조퇴하다**
erta ishdan bo‘shamoq



**결근하다**
ishga chiqmaslik



**무단결근하다**
sababsiz ishga chiqmaslik



Yuqoridagi so‘zlarga qaramasdan vazifani bajarib ko‘ring.

1. 그림을 보고 알맞은 말을 연결하세요.
Rasmlarga qarab, to‘g‘ri keladigan so‘zlarni birlashtiring.




정답 1. ①-㉡ ②-㉠ ③-㉣ ④-㉢

2. 빈칸에 맞는 표현을 〈보기〉에서 골라 넣으세요.
Bo'sh kataklarga to'g'ri keladigan iboralarni namunadan tanlab, suhbatni yakunlang.

| | |
|---|---|
| 소속<br>Bo'lim | 전기과 Elektr muhandisligi bo'limi |
| 성명<br>Ism sharif(F.I.O) | 이반 Ivan |
| 1) | 사원 firma (korxona) hizmatchisi |
| 2) | 허리통증으로 인한 수술 Bel og'rig'i tufayli jarrohlik |
| 3) | 2015년 4월 6일 ~ 2015년 4월 12일 ( 7 )일간<br>2015yil 4oy 6kun ~ 2015yil 4oy 12kun ( 7 )kun ichida |
| 1) | 031-777-5678 |

위와 같이 병가를 신청하오니 허락하여 주시기 바랍니다.
Yuqoridagi kasallik sababli, kasallik ta'tiliga ariza topshirish uchun ruxsat berishingizni tilab qolaman.

2015년 4월 1일
1 aprel, 2015 yil

소속: 전기과 Bo'lim: Elektr muhandisligi bo'limi
성명: 이반 Ism sharifi: Ivan

*신청기간이 1주일 이상일 경우 진단서 첨부
Ariza muddati 1 haftadan oshsa, tibbiy ma'lumotnomani ilova qiling.

보기: 기간 비상 연락처 직위 사유

정답 2. 1) 직위 2) 사유 3) 기간 4) 비상 연락처

## 유용한 표현 Foydali iboralar

한눈 팔면 안 돼요. Ko'zdan qochirmang.

가: **한눈 팔면 안 돼요.** 기계를 사용할 때는 위험해요. Mashinani **ko'zdan qochirmang.** Bu xavfli.
나: 네, 주의할게요. Xo'p, ehtiyotkor bo'laman.



## 활동 Amaliy mashg'ulot

다음을 읽고 질문에 답하세요.
Quyidagi matnni o'qib, savolga javob bering.

**휴가 신청서** Ta'til olish uchun ariza

| 결재<br>Approval | |
|---|---|

아래와 같이 허가 신청서를 제출하오니 허락해 주시길 바랍니다
Quyida ko'rsatilgan tarzda arizani topshirishga ruxsat berishingizni tilab qolaman.

2015년 7월 24일

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 휴가 신청자<br>Ta'til olishga ariza beruvchi | 성명<br>Ismi sharifi | 박지훈 (확인) | 소속 및 직위<br>Bo'lim va lavozim | 기계과 대리<br>Mexanika bo'limi menejiri |
| 휴가 내용<br>Ta'til mazmuni | 구분<br>Toifa | 생리 휴가 ( ) xayz ko'rish davrida ishdan dam olish<br>출산 휴가 ( ) dekret<br>병가 ( ) kasallik tufayli ta'til olish<br>연월차휴가 ( ✓ ) bir yillik ta'til<br>기타 ( ) boshqa | | |
| | 사유 Sabab | 여름 휴가 Yozgi ta'til | | |
| | 기간(시간)<br>Muddat (vaqt) | 2015년 7월 25일 ~ 2015년 7월 28일<br>2015-yil 25-iyul ~ 2015-yil 28-iyul | | |
| 행선지<br>Yo'nalish joyi | 전라남도 순천<br>Jollanamdo Sunchon | | | |
| 긴급 연락처<br>Favqulodda vaziyat uchun telefon raqami | 010-234-5678 | | | |

1. 위의 휴가 신청서의 내용과 다른 것을 고르세요.
Yuqorida ko'rsatilgan ta'til uchun arizaning mazmuniga to'g'ri kelmaydigan qismni tanlang.

① 연차 휴가를 신청하려고 합니다.
② 여름휴가로 전라남도 순천에 갈 예정입니다.
③ 휴가 기간 3일 전에 휴가 신청서를 제출했습니다.
④ 박지훈 씨는 현재 기계과 대리로 일하고 있습니다.



1. ③

# 휴가에 대한 근로 기준법의 이해

Mehnat Standart Akti bo'yicha yillik dam olish haqida tushuncha

## 법정 휴일(휴가) Rasmiy dam olish kunlari(Ta'til)

「근로 기준법」에 의해 규정된 휴가 또는 휴일을 말합니다. 근로 기준법상 휴일은 제 55조에 의한 '유급 주휴일'(사용자는 근로자에게 1주일 평균 1회 이상의 유급 휴일을 주어야 한다.)과 「근로자의 날 제정에 관한 법률」에 의한 '근로자의 날(매년 5월 1일)'입니다.

Rasmiy dam olish kunlari(Ta'til)- "Mehnat me'yori to'g'risidagi qounun"da belgilangan ta'til yoki dam olish kunlari nazarda tutiladi. Mehnat me'yori to'g'risidagi qonunga binoan dam ollish kunlari 55-moddaga muvofiq 'haq to'lanadigan haftalik dam olish kuni' (ish beruvchi ishchiga haftasiga o'rtacha 1 marta haq to'lanadigan dam olish kunini berishi lozim.) va "Mehnatkashlar kunida belgilgangan qounun" ga asoslangan 'Mehnatkashlar kuni (har yil 1 may)'da bo'ladi.

## 약정 휴일(휴가) Shartnomaviy dam olish kunlari(ta'til)

회사의 단체 협약 등에서 정하여 시행하는 휴가 또는 휴일을 말합니다. 약정 휴일에 관해서는 근로 기준법에서 규정하고 있지 않습니다. 약정 휴일에 관하여는 회사의 단체협약 등에서 정하여 시행하고 있으며 단체 협약에서 정해진 사항에 대해서는 노사 당사자가 준수해야 합니다.

Shartnomaviy dam olish kunlari(ta'til)-Korxonaning jamoaviy bitimlari bilan belgilanib tatbiq etiladigan dam olish kuni va ta'tilni nazarda tutadi. Ushbu shartnomaviy dam olish kuni "Mehnat me'yori to'g'risida" gi qonuniga kiritilmagan. Shuningdek, shartnomaviy dam olish kunini korxonaning jamoaviy bitimlarida belgilagan holda tatbiq etib jamoaviy bitimlarida belgilagan masalalar to'g'risida ishchi va ish beruvchi birgalikda riyo qilishi lozim.

| 구분<br>Dam olish vaqtlari | 법정<br>Rasmiy dam olish kunlari | 약정<br>Shartnomaviy dam olish kunlari |
|---|---|---|
| 휴일<br>Bayramlar | - 주휴일 Haftalik dam olish kunlari<br>- 근로자의 날 Mehnatkashlar kuni | - 공휴일 Ommaviy bayramlar<br>- 회사 창립일 Korxonaning tashkil topgan kuni<br>- 기타 휴무일 va boshqa dam olish kunlari |
| 휴가<br>Ta'til | - 연차 휴가 Yillik ta'til<br>- 생리 휴가 Xayz ko'rish davrida ishdan dam olish<br>- 산전 · 후 휴가 Homiladorlik va tug'ish ta'tillari | - 하계휴가 Yozgi ta'til<br>- 경조 휴가<br>To'y va ta'ziya marosimlar uchun ta'til |

## 유급 휴일 Haq to'lanadigan dam olish kunlari

근로의 의무는 있으나 근로 기준법 등에 의거 근로가 면제되는 날로 유급으로 하고 쉬는 휴일입니다. 1주일에 평균 1회 이상 주어야 하는 임금이 지불되는 휴일을 말합니다(근로 기준법 제 55조). 이와 달리 근로의 의무가 있으나 취업 규칙, 단체 협약 등을 통하여 무급으로 하고 쉬는 휴일을 무급 휴일이라고 합니다.

Haq to'lanadigan dam olish kuni deb mehnat qilish majburiyati bor, lekin mehnat me'yorlari qonuniga muvofiq ishlamasdan dam olib kunlik to'lovi amalga oshirilishga aytiladi. Haftasiga o'rtacha 1 martdan ziyod berish kerak bo'lgan ish haqi beriladigan dam olish kunidir (Mehnat me'yorlari qonuni 55-modda). Boshqa tomondan, mehnat qilish majburiyati bor, lekin ishlayotgan firma qoidalari va jamoaviy bitimlar bo'yicha dam oladigan kun uchun ish haqi to'lanmaydi.



1 va 2-shartlarlarni eshitib suhbat nima haqida ekangligini tanlang. Eshitishdan oldin so‘zlarni diqqat bilan ko‘rib chiqing.

[1~2] 다음을 듣고 무엇에 대한 대화인지 고르십시오.
Quyidagini tinglab, suhbat nima haqida ekanligini tanlang.

Track 174

1. ① 병가 신청 ② 병가 휴직 ③ 병가 사유 ④ 병가 기간

2. ① 무급 휴일 ② 법정 휴일 ③ 약정 휴일 ④ 유급 휴일



3 va 4-shartlardagi savollarga to‘g‘ri javobni tanlang. 5-shartdagi suhbatni eshitib to‘g‘ri javobni tanlang. Eshitishdan oldin javob mazmunini diqqat bilan ko‘rib chiqing.

[3~4] 질문을 듣고 알맞은 대답을 고르십시오.
Savolni tinglab, to‘g‘ri javobni tanlang.

3. ① 네, 휴직을 신청하세요. ② 네, 진단서를 제출하세요.
③ 네, 사유를 이야기하세요. ④ 네, 병가 기간을 확인하세요.

4. ① 연차 휴가를 냈어요. ② 지금 휴가 중이에요.
③ 휴가를 5일 받았어요. ④ 먼저 휴가를 신청하세요.

5. 이야기를 듣고 질문에 알맞은 대답을 고르십시오.
Suhbatni tinglab, savolga to‘g‘ri javob bering.

여자는 왜 고향에 가려고 합니까? Qiz nima uchun tug‘ilgan maskaniga bormoqchi?

① 어머니가 아프셔서 ② 동생이 결혼을 해서
③ 중요한 약속이 있어서 ④ 가족과 휴가를 보내려고

### 듣기 대본 Eshitish matni

1. 남: 얼마 동안 병가를 내실 예정이에요? Qancha vaqt davomida kasallik ta'tili olmoqchisiz?
   여: 5일이면 될 것 같아요. Menimcha, besh kun bo'ladi.
2. 여: 임금을 받고 쉬는 날이 있다던데요? Ish haqini olib dam oladigan kun bor deb eshitdim.
   남: 네, 일주일에 하루는 일하지 않아도 임금을 받아요.
   Ha, haftasiga bir kun ishlamasa ham ish haqi to'lanadi.
3. 남: 아파서 지난주에 1주일 동안 결근했는데 내야 할 서류가 있어요?
   Kasal bo'lganligim sababli o'tgan hafta bir hafta mobaynida ishga chiqmadim. Topshiradigan hujjatlar bormi?
4. 여: 올해 쓸 수 있는 휴가가 있어요? Bu yilgi ta'tilingiz bormi?
5. 남: 이번 휴가에 고향에 가려고요?
   Bu ta'tilda tug'ilgan maskaningizga bormoqchimisiz?
   여: 네, 어머니가 몸이 안 좋으셔서 다녀와야 할 것 같아요.
   Ha, onamni sog'liqlari yaxshi bo'lmagani sababli borib kelishimga to'g'ri keladi.
   남: 걱정이 많겠어요. 조심해서 다녀오세요.
   Tashvishlaringiz ham ko'p bo'lsa kerak. Ehtiyot bo'lib borib keling.

정답 1. ④ 2. ④ 3. ② 4. ④ 5. ①



### 확장 연습 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar L-56

1. 대화를 듣고 질문에 알맞은 대답을 고르십시오.
   Suhbatni tinglab, savolga to'g'ri javobni tanlang.

   여자는 다음 주에 왜 휴가를 받습니까?
   Qiz kelasi haftada nima uchun ta'til olmoqchi?

   ① 화요일이 공휴일입니다.
   ② 그동안 일이 많았습니다.
   ③ 병원에서 검사를 받습니다.
   ④ 다음 주에 회사 일이 많이 없습니다.

### 확장 연습 듣기 대본 Eshitish bo'yicha kengaytirilgan mashqlar matni

1. 여: 사장님, 다음 주에 3일 정도 휴가를 쓸 수 있을까요? 병원에 가서 검사를 받을 게 있어서요.
   Boshliq, kelasi haftada 3 kunlik ta'til olsam bo'ladimi? Shifoxonaga borib, tibbiy ko'rikdan o'tishim kerak.
   남: 그래요? 몸이 많이 안 좋아요? Rostanmi? Ahvolingiz juda yomonmi?
   여: 그런 건 아닌데 큰 병원에 가서 검사를 받아 보라고 해서요.
   Unchalik emas, ammo kasalxonaga borib, ko'rikdan o'tishim kerakligini aytishyapti.
   남: 알았어요. 일이 많아서 바쁘기는 하겠지만 화요일부터 쉬도록 하세요. 건강이 제일 중요하니까 건강 잘 챙기고요.
   Tushunarli. Ish ko'p, shu sababli band bo'lamiz, ammo seshanbadan dam oling. Sog'liq muhim bo'lgani uchun, sog'liqni asrang.

정답 1. ③

